pinoeh dina aloen-aloen,
limpas di djalan prapatan,
noe laladjo ngadoe geulis.

Kotjapkeun noe kasep Langen Sari, barang ningal jen pawarang ratoe geus riab, geuat bae njandak doehoeng kaboejoetan djeung ali beusi galigiran. Noe kasep Rangga Wajang njandak roeas djimat Si-oendoer-oendoer, bereset anoe di kandoeng Nji Soemoer Bandoeng. Enggalna bral bae kana balabar kawat salambar.

Inditna ti pangtjalikan,
loegajna ti waton randjang,
koeriling noe ngala hoerip,
nendjrag lemah toedjoeh kali,
mepet bajoe toedjoeh lengkah,
ngarah dawoeh anoe lima,
ngarah poë anoe toedjoeh,
koleang gandeuang angkat,
tjetjetrekan djodjogedan,
rampajak babadajaän,
tjawet poeril poepoerikil.

Bat Rangga Wajang djeung Langen Sari, bat deui Soemoer Bandoeng djeung panakawanna Nji Ogem, soemping kana balabar kawat salambar.

Barang geus soemping ka aloen-aloen, geuat noe kasep Kalang Soetra mapagen bari pokna: „geura pek, geura lawanan koe Soemoer Bandoeng".

Ari tjek Langen Sari: „priboemi heula, geura pek kana balabar kawat salambar!"

Enggal geureuha ratoe noe opat poeloeh toeloej loentjat kana balabar kawat.

Ari noe geulis Soemoer Bandoeng ngan ngadoekeun panakawanna, saoerna: „Nji Ogem, panglawankeun pawarang ratoe noe opat poeloeh!"

Toeloej Nji Ogem ngagedogkeun salirana, ngadjadikeun noe geulis taja tandingna.

Barang geus kitoe, Nji Ogem toeloej dihapit koe moesoehna noe opat poeloeh.

Langen Sari pok njaoer: „Patih, Perdjoerit, Toemenggoeng, Soldadoe, masing awas! geura deuleu koe beungeut, lintang koe sotja, geulis mana doeloer dewek, djeung pawarang ratoe?"

Tembalna Patih, Perdjoerit, Toemenggoeng, Soldadoe: pok ieu „geulis noe tengah".

Ari tjek Rangga Wajang: „koemaha katarana geulis?"

Tembalna Patih djeung sararea, pokna: „geloengna pantjoeh, panganggona rapat, tjahajana teu aja anoe ngoengkoelan".

„Koemaha pawarang ratoe katarana eleh?" tjek Langen Sari.

Djawabna Patih djeung sararea: „noe doea poeloeh teu bisa nganggo, kararendoe papakeanana; noe doea poeloeh deui teu bisa digeloeng". Pok ieu „eleh", pok ieu: „eleh pawarang ratoe noe opat poeloeh!"

Ngadjerit Nimbang Waringin, pokna: „Soemoer Bandoeng sia ngeleh-ngelehkeun priboemi, hajoe djeung aing sia pilawaneunana!"

Loentjat Nimbang Waringin djeung maroena Nji-djoerit Hadji kana balabar kawat salambar. Nja kitoe deui noe geulis Soemoer Bandoeng geuat loentjat; toeloej dihapit koe moesoehna noe doea.

Tjek Langen Sari: „masing awas patih, perdjoerit, geulis mana Soemoer Bandoeng djeung Nimbang Waringin atawa Nji-djoerit Hadji?"

Goedjroed sanagara, pokna: „geulis semah, geulis semah."

Tjek Langen Sari: „koemaha katarana?"

Djawabna djaksa: „ari Soemoer Bandoeng geloengna pantjoeh, panganggona rapat, anoe matak djadi kasilep pawarang ratoe noe doea."

Saoerna Rangga Wajang: „koemaha katarana eleh geureuha ratoe?"

Djawabna djaksa: „Nji-djoerit Hadji bener panganggona rapat, geloengna pantjoeh, ngan handjakal garareuneuk teu aja tjahjaän. Ari Nimbang Waringin geloengna saroea, panganggona saroea, ngan handjakal oerat tarangna sagede haloe loeloempang, pangaroeh djelema bedang."

Ger noe soerak dialoen-aloen, pokna: „geureuha ratoe eleh deui, geureuha ratoe eleh deui!"

Nimbang Waringin keuheuleun ka Soemoer Bandoeng, ari pokna: „ajeuna Soemoer Bandoeng, oerang papandjang-pandjang boeoek."

Tjek Langen Sari ka Soemoer Bandoeng, pokna: „lawan bae."

Nimbang Waringin djeung Soemoer Bandoeng toeloej loentjat kana balabar kawat; baradal ramboetna dioedar.

Tjek Rangga Wajang: „oerang Koeta Waringin, deuleu koe beungeut, lintang koe sotja, pandjang mana ramboet Soemoer Bandoeng djeung Nimbang Waringin?"

Djarawabna: „saroea! saroea! saroea!"

Ari tjek Rangga Wajang: „tjik deupaän."

Barang pek dideupaän, noe geulis Nimbang Waringin aja opat deupa, ari noe geulis Soemoer Bandoeng aja lima deupa; djadi geureuha ratoe eleh sadeupa, toeloej sakabeh ngomong: „eleh."

Djerit nangis Nimbang Waringin bari njaoer, pokna: „katjida teuing sia Soemoer Bandoeng ngeleh-ngelehkeun priboemi, manan oetjoel kalah boeroek, hajoe, ajeuna oerang patapis-tapis dina keris."

Tjek Rangga Wajang: „Soemoer Bandoeng geura lawan bae."

Enggalna Njai Nimbang Waringin toeloej njandak doehoengna toeang raka Raden Kalang Soetra bari loentjat kana balabar kawat, didioekan doehoeng perahna.

Soemoer Bandoeng nja kitoe deui njandak doehoengna toeang raka Raden Langen Sari sarta barina loentjat kana balabar kawat, didioekan doehoeng tjongona.

Saoer Rangga Wajang: „tapis mana doeloer Kalang Soetra djeung doeloer dewek?"

Pokna noe rea: „tapis keneh Soemoer Bandoeng."

Tjek Rangga Wajang: „koemaha katarana tapis?"

„Ari Soemoer Bandoeng mah dioekna dina tjongo doehoeng, sarta kawatna teu melendoeng", tjek sararea.

„Na koemaha ari Nimbang Waringin?" tjek Rangga Wajang.

Pok noe rea: „ari Nimbang Waringin mah dioekna dina landean sarta kawatna melendoeng".

Ger soerak sanagara: „Nimbang Waringin kawon".

Pok deui Nimbang Waringin, njaoer: „Soemoer Bandoeng, hajoe, ajeuna

oerang silihawoer koe pangaweroeh, ajeuna oerang paloba-loba banda".

Tjek Rangga Wajang ka Soemoer Bandoeng: „geura lawan bae, montong inggis".

Toeloej noe geulis Soemoer Bandoeng njaoer ka panakawanna Nji Ogem, pokna: „Ogem, geura kadieukeun tjoepoe tea".

Enggalna tjoepoe toeloej disanggakeun koe Nji Ogem; sanggeus ditampanan tjoepoe teh toeloej ditaplokeun koe noe geulis Soemoer Bandoeng, nja ngadjadi barang sabeulah aloen-aloen.

Demi pokna Langen Sari: „heh, oerang Kota Waringin, banda geura toembakankeun loba mana?"

Mimitina noembakan barangna Njai Nimbang Waringin: loehoerna opat ratoes toembak, legana opat ratoes toembak pasagi. Geus kitoe noe Njai Soemoer Bandoeng: loehoerna lima ratoes toembak, legana lima ratoes toembak pasagi; djadi noe eleh Nimbang Waringin.

Ger sanagara soerak kabeh, „pawarang ratoe eleh, pawarang ratoe eleh!"

Tjek Nimbang Waringin: „sia, Soemoer Bandoeng, beuki tjoetjoed, beuki boeroeng; aing kieu eleh, kieu eleh, hajoe, ajeuna oerang paseungit-seungit tai".

Saoerna Langen Sari ka Soemoer Bandoeng: „geura lawan bae, wajahna meureut andjeun".

Tjatoerkeun Nimbang Waringin meunang toedjoeh poë toedjoeh peuting tatamboel tjengkeh, tjabe areuj, djeung sagala kembang-kembang noe sarareungit.

Kotjapkeun Nji Soemoer Bandoeng, lakotoj sangkeloh mando, boel ngoekoes; neundeun saoer toengtoeng koekoes, panedja ka noe keresa. Demi saoerna: „Soenan Iboe, koering njoehoenkeun boboreh Batara Goeroe".

Tidinja harita diragragan tjoepoe ti sawargaloka, keploek kana lahoenan Soemoer Bandoeng, eusina boboreh Batara Goeroe, seungitna angin-anginan, teroes kana dangdaoenan, njiret kana tatangkalan, watara toedjoeh djongdjonan.

Ajeuna oerang tjarioskeun deui Njai Nimbang Waringin saoerna: „Lengser, geura tandean aing rek ngising."

Koe Si Lengser oepih ditengkorkeun, pokna: „gan, hempet bisi ngadjoeroeloeng!"

Barang ngambeu tai Nimbang Waringin, Si Lengser oetah.

Ari noe geulis Nji Soemoer Bandoeng mah koe akal keneh bae, nja eta boborehna Batara Goeroe noe didjieun tai; toeloej njaoer ka rakana Rangga Wajang, pokna: „engkang, koering rek ngising."

Enggalna koe Rangga Wajang dipangnengkorkeun oepih, toeloej koe Soemoer Bandoeng ditamplokeun boborehna Batara Goeroe kana oepih tea.

Tjek Kalang Soetra, pokna: „Langen Sari, geura man, adoekeun taina".

Tembalna Langen Sari: „koedoe priboemi ti heula."

Kalang Soetra toeloej njaoer ka Si Lengser: „Lengser geura bawa tai Nimbang Waringin".

Si Lengser ngahoeleng bari pokna: „wajahna bae da noe ngawoela".

Si Lengser mawana tai Nimbang Waringin, diharoedoeman sarta bari tanggah leumpangna, lamoen toengkoel da sok ongkek.

Barang datang ka pangadoean, djelema sanagara aroetah kabeh, baoeëun tai Nimbang Waringin.

Toeloej Langen Sari geuat mawa tai Soemoer Bandoeng bari pokna: „koemaha ieu tai Soemoer Bandoeng?"

Barang geus diteundeun dina pangadoean, djelema sanagara Kota Waringin patoebroek-toebroek, paheula-heula, pada njolek pada ngadahar, da poegoeh boborehna Batara Goeroe; goedjroed djelema sanagara pokna; „seungit tai Soemoer Bandoeng."

Nimbang Waringin toeloej nangis bari pok deui njaoer: „Soemoer Bandoeng, ajeuna tina sia ngeleh-ngelehkeun bae ka aing, manan oetjoel kalah boeroek; hajoe, ajeuna oerang ngadoe moending, aing boga moending adoe, poepoendakanana oge mani tiloe tangkeup".

Tjek Soemoer Bandoeng ka toeang raka pokna: „enkang Langen Sari, koemaha geuning eta ngadjak ngadoe moending?"

Tjek Rangga Wajang: „oerang lawan bae", sarta bari njaoer ka Kalang Soetra pokna: „Kalang Soetra, aing menta tempo deuk njokot heula moending, da digadoehkeun di anoe gadoer; beh ditoena doea poë, beh dieuna sapoë."

Sanggeus kitoe, toeloej Rangga Wajang njaoer deui ka raina Soemoer Bandoeng, pokna: „Njai, akang djaoeh djoengdjoeng anggang doakeun".

Djawabna noe geulis Soemoer Bandoeng: „soemangga engkang."

Koleang angkat noe kasep,
anoe kasep Rangga Wajang,
basana ngadjoedjoer doeloer,
ka tegal si-awat-awat,
njorang leuweung sakeukeudeung,
njorang tegal sabengbatan,
soempingna ka aki-aki,
Aki-aki Pangalasan.

Barang soemping Rangga Wajang, ngahoeleng ningali moending; reret ka Aki Pangalasan; noe keur ngoentaj bae bari noenggoean moending keur anakan.

Saoer Rangga Wajang: „Aki, sia keur naon?"

Demi djawabna: „keur noenggoean moending bari ngoentaj; ari agan teh, bade ka mana?"

„Koela teh keur njiar moending Aki", tjek Rangga Wajang.

„Moending pantar koemaha, di koering oge aja noe pantar djeung moending Nimbang Waringin", tjek Aki Pangalasan.

Saoer Rangga Wajang: „ah, tjoemah ari noe gede mah, ngadenge soerak meureun kaboer, hajang noe lemboet keneh, tah eta eneng geus sabraha peuting oemoerna?"

„Kakara sapoeloeh peuting," tjek Aki Pangalasan.

Saoer Rangga Wajang: „pantar kitoe, sabaraha hargana?"

Djawabna Aki Pangalasan: „eta eneng mah mangga bae, abdi ngahatoeranan."

Sanggeus kitoe, eta eneng toeloej diringkoes, digembol koe djimpo bari njaoer pokna: „Aki doakeun ieu eneng sing pogot ngegel kontol, djeung koe koela didoakeun sia Aki masing tereh hilang".

Rangga Wajang sanggeus njaoer kitoe, ladjeng angkat bari mawa eneng.

Rangga Wajang babalapan,
sarta djalanna ka leuweung,
barina ngagembol eneng,
mipir pasir njoekang lebak,
soempingna ka aloen-aloen,
ka noe geulis Soemoer Bandoeng.

Tjeuk noe geulis Soemoer Bandoeng: „engkang, koemaha moending teh, meunang atawa henteu?"

Saoerna Rangga Wajang: „meunang, tah ieu dina gembolan".

Kedeproek enengna titingkoeheun, sanggeus beunang ngalaän ringkoesanana.

Ari pokna Soemoer Bandoeng: „engkang, keur naon ieu eneng, da mo koeat diadoekeun!"

Saoerna Rangga Wajang: „keun heulaänan, sina meunang toedjoeh poë, engke di mana enggeus pogot njoesoe diadoekeun".

Tjatoerkeun noe kasep Kalang Soetra njaoer ka Rangga Wajang, pokna: „mana moending teh, meunang ta henteu."

Wangsoelna Rangga Wajang: „boer bae moending silaing geura kentjarkeun."

Tidinja dikentjarkeun koe Si Lengser moending Nimbang Waringin; ger pada njoerakan, moending toeloej brek tepak dekoe barina boentoetna njawet.

Koe noe kasep Rangga Wajang, eneng teh, diasong-asongkeun ka moesoehna, eneng toeloej totondjolan, sosongkolan maroekankeun indoengna. Barang dikentjarkeun eneng njewoek ka moendingna Nimbang Waringin, dibanting koe moending Nimbang Waringin eneng teh ngentja, ngedjat ka katoehoe, toeloej moending neunggar, barang diteunggar eneng loentjat ka toekang ngegel kontol moending ganjol pageuh pisan; goeroedoeg moending Nimbang Waringin kaboer, totondjolan, sosongkolan, eneng teh ngan montel bae.

Enggalna eär soerak kalangtaka, goedjroed sanagara njoerakan: „moending Nimbang Waringin eleh".

Nimbang Waringin tambah keuheuleun ka Soemoer Bandoeng, enggalna toeloej ngarontok. Barang ngarontok koe noe geulis Soemoer Bandoeng ditjentok; bloek nangkoeban, datang ti toekang disepak, blak nangkarak. Barang rek ngarontok deui, ditewak ramboetna Nimbang Waringin teu tempo deui salirana diïrik koe Soemoer Bandoeng.

Geus kitoe djerit noe nangis,
nja eta Nimbang Waringin,
menta toeloeng ka maroena,
maroena noe opat poeloeh:
„geuat geuat mangka gantjang,
kami ajeuna diïrik,
koe ngaran si-Soemoer Bandoeng."

Boeroedoel pawarang ratoe noe opat poeloeh, toeloej pada ngahoeroep ngarontok ka Soemoer Bandoeng, patoempang tindih. Tapi Soemoer Bandoeng mah, tjlok ditengah, barang maroena Nimbang njabok, ana keuna, ka maroena keneh bae.

Gantjangna Soemoer Bandoeng menta toeloeng ka rakana Raden Langen

Sari, pokna: „engkang, geura toeloengan, koering dihoeroep koe sararea!"

Barang oeninga Langen Sari, reup geuneuk raj pias, djebet katorekan, tjawet poeril poepoerikil, toeloej geuat newak geureuha ratoe noe opat poeloeh, sarta dialoeng-aloengkeun ka padaleman, paboerantak geureuha ratoe.

Kalang Soetra barang ningali, reup geuneuk raj pias, saoerna: „Langen Sari, perang make digoegoeloekeun, sia mah djeung aing pada lalaki, deuleu kana naon ieu ali beusi aing pibekeunana".

Ari tjek Langen Sari: „bek bae kana naon koemaha karep sia: hajang oedoeh kana tjadoek, hajang teuas kana tarang, benerkeun kana sotja pisan tamba lamoer."

Enggalna Kalang Soetra ngarontok ka Langen Sari, tapi koe Langen Sari ditjentok, bloek nangkoeban, datang ti toekang disepak, blak nangkarak, datang ti gigir dibanting, bloek njoeoeh; barang njewoek rek neunggar papaliwat, ditewak koe Langen Sari, kiliwing dioewang-awing.

Saoer Langen Sari: „kana naon ali aing pibekeunana?"

Djawabna Kalang Soetra: „montong loba tjarita, geura bek bàe, kana naon kahajang sia".

Djengke, Langen Sari njabok Kalang Soetra mani nongtrongan sada kohkol.

Ari tjek Kalang Soetra: „pek toedjoeh likoer kali deui mah."

Saoer Langen Sari: „sia totorog menta emboh, menta hoeöet ka noe noetoe, loba di aing oge sakitoe mah".

Enggalna dipaoet doehoeng Langen Sari noe ngaran si-toendoeng moesoeh, dioelangkeun kana sotjana, ngagendjreng toetoeh tonggongna, gorolong ditewek didedetkeun, njoed-njed, manan teurak kalah ngeloek.

Tjek Kalang Soetra: „Langen Sari, ajeuna dewek rek malikeun!"

„Seug geura malikeun" saoer Langen Sari.

Toeloej geuat Kalang Soetra newak Langen Sari sarta barina njabok, djengke, kalah mangplangan sada kohkol, ngentoeng sada toetoenggoelan.

Tjek Langen Sari: „pek toedjoeh likoer kali deui mah".

Saoer Kalang Soetra: „totorog menta emboh, deuleu kana naon doehoeng dewek noe ngaran si-sempana tjondong nantjebna."

„Pek bae, karep sia", tjek Langen Sari.

Barang ditinggangkeun:

> Kana sotjana ngagondjrang,
> toedjoeh tjangkeng ngagereleng,
> noetoeh tonggong ngagorolong,
> ditewek djeung didedetkeun,
> didedetkeun kalah njoednjed,
> doehoeng teu daekeun neurak,
> perang geus taja pakarang,
> Langen Sari teh ditewak,
> ditewak pananganana,
> sarta dideupa dadana,
> ditintjak indoeng soekoena,
> disendal koe Kalang Soetra,

bet kalah bengkoeng pamikoel,
hitoetna ge teu kasered.

Saoer Kalang Soetra: „Langen Sari, sia mah ngadjeboeg ngadjangkar haoer."

„Djangkaran mah tjektjekan, kadekan; soengkal koe haloe toedjoeh", tjek Langen Sari.

Saoer Kalang Soetra: „ridoe perang mamawa haloe".

„Seureuh beureum nanggeuj tangkaj, tjetek nja wawanen, ka aing sia goegoeroe kawedoekan", tjek Langen Sari.

Saoer Kalang Soetra: „kitoe patoet; manan aing rek goegoeroe, anggoeran aing rek ngaroeroekeun ka sia!"

Wangsoelna Langen Sari: „naha aing geuning teu kasered".

„Meureun maneh tanaga noe euweuh", tjek Kalang Soetra.

Wangsoelna Langen Sari: „tjoba, ajeuna kari aing malikeun".

„Baeu, geura malikeun", tjek Kalang Soetra.

Enggalna Langen Sari geuat newak pananganana Kalang Soetra, deupa dadana, tintjak indoeng soekoena, dempoel koe toeöer, seundak koe Langen Sari; pek geletek noe perang galoengan.

Kalang Soetra teu bisa ngalaga perangna.

Ana toengkoel bek ti loehoer,
ana tanggah bek ti handap,
ana dek ngoelang disamboet,
gobangna pagalang-galang,
pendokna patjorok-tjorok,
kerisna pahempik-hempik,
ana dek ngengtjang ditewak,
ana kokang bek ditadjong,
ari nangkarak dileak,
nete semplek nintjak semplak,
njoeroewoek kawas boeroedjoel,
genep-genep welas deupa.

Beuki lila, beuki teu bisa ngalaga perangna Kalang Soetra.

Naradjang kaoeng nganjoendjoeng,
naradjang wahangan njengtjang,
kapoel beunangna taroeng,
kaäla beunangna tapa,
dek taroeng sabraha taoen,
dek perang sabraha boelan,
diseundak ka tebeh kidoel,
manggih toenggoel digoesroekkeun,
manggih tjatang digasahkeun,
nodjer kana goenoeng roegroeg,
nintjak kana tjadas rempag,
nja tjatang pagalang-galang,
nja kaï patoempang tindih,

djeung naradjang korod bongbong,
naradjang ka hoë pones,
toeöerna beak koe tjoetjoek,
bintjoerang beak daronglak,
naradjang lebak koelinglang,
ngontong ditjatoer djaoehna,
ngontong diteang anggangna.

Langen Sari djeung Kalang Soetra perangna dongkap ka laoetan kidoel, sarta ladjeng perang di laoetan.

Djeug teundeun anoe perang di laoetan.

Tjatoerkeun deui perang noe geulis Soemoer Bandoeng djeung Nimbang Waringin.

Barang geus keuheuleun perangna, Soemoer Bandoeng toeloej loempat ka padaleman, enggalna lebet kana kendi sopal hatoeran ratoe; koe Nimbang Waringin dioedag titewak kendi bari dibeubeutkeun.

Soemoer Bandoeng loentjat ngadjadi simeut soendang djangdjang salaka.

Nimbang Waringin toeloej ngadjadi kerak poetih, barang rek njamber simeut, Soemoer Bandoeng geuat malik ngadjadikeun alap-alap.
Barang kerak poetih rek disamber, les leungit, nja ngadjadi deui Nimbang Waringin. Kitoe deui alap-alap les leungit, timboel Soemoer Bandoeng.

Ditewak Soemoer Bandoeng koe Nimbang Waringin, les leungit, ngadjadi goenoeng leungeut. Nimbang Waringin ngarogo bari ngadjadi seuneu; seak leugeut koe seuneu. Leungit leugeut, timboel embel, seuneu teu neurak kana embel, les leungit ngadjadi beloet poetih; soep, njoesoep kana embel.

Soemoer Bandoeng ngahoeleng sakedet metra, toeloej les leungit, ngadjadikeun tjadas herang kantjana. Beloet poetih les leungit, ngadjadi linggis beusi; linggis noegaran tjadas koe maneh. Tjadas leungit, timboel hoedjan wadja; linggis beusi boeboek koe wadja.

Les linggis, ngadjadi Nimbang Waringin ngahoeleng bari pokna: „aing njareri teuing awak".

Hoedjan wadja leungit, ngadjadi deui Soemoer Bandoeng. Barang rek newak Nimbang Waringin; les ngaleungit Nimbang Waringin ngadjadi pare. Soemoer Bandoeng ngadjadi beurit poetih; pare beak koe beurit.
Leungit pare djadi goenoeng, beurit poetih katindih goenoeng. Leungit beurit, ngadjadi landak; goenoeng dipohpor koe landak.

Leungit goenoeng, ngadjadi sagala manoek, warna ngaranna, warna roepana.

Landak ngadjadi saweuj, ngadingding megatan manoek.

Leungit sagala manoek, timboel Nimbang Waringin, sarta bari soesaheun, mikir naon pilawaneun saweuj; enggalna les leungit ngadjadi garoeda paksi. Saweuj les leungit ngadjadi djamparing kantjana. Ngoedag ka garoeda paksi. Barang rek kasoesoel, les leungit, timboel batoe woeloeng.
Leungit djamparing, ngadjadi gelap; batoe woeloeng, remoek koe gelap.

Leungit batoe woeloeng, timboel heulang di awang-awang. Gelap ngadjadi saeran goenting. Kasoesoel heulang di awang-awang koe saeran goenting; digitik sakali heulang ngajapak ka handap.

Leungit heulang, timboel tjampaka warna; leungit saeran, timboel bangbara. Kembang diseuseupan diseureudan.

Leungit tjampaka warna, djadi deui Nimbang Waringin; koleang loempat ka aloen-aloen.

Leungit bangbara, djadi deui noe geulis Soemoer Bandoeng; ngoedag ka aloen-aloen.

Barang rek kasoesoel, Nimbang Waringin les leungit, timboel keujeup kapiting.

Tjek Soemoer Bandoeng: „sia ngadjadi keujeup kapiting, aing koedoe ngadjadi sero, keujeup eleh koe sero".

Leungit keujeup kapiting, timboel andjing, andjing ngoedag sero.

Barang sero geus limpeu, dioedag andjing, les leungit timboel keroed. Keroed malikan ngoedag andjing, andjing sosongkolan dioedag keroed.

Leungit andjing, ngadjadi sagara di aloen-aloen. Keroed ngadjadi boehaja, totondjolan dina sagara.

Leungit sagara, timboel deui Nimbang Waringin. Leungit boehaja, timboel deui Soemoer Bandoeng. Ditewak Nimbang Waringin ramboetna koe Soemoer Bandoeng, ditjangreudkeun kana tangkal tjaringin, dibawa loempat, loempat sagede kawat kapalang.

Sanggeus kitoe, malikan Nimbang Waringin, ramboet Soemoer Bandoeng ditjangreudkeun kana tjaringin, dibawa loempat sagede kawat kapalang.

Soemoer Bandoeng enggalna mikir dina djero batin, ari pokna: „beu, lamoen perang kawas kieu mah, hamo aja toengtoengna, anggoeran rek njoehoenkeun ditaloekeun bae ka Soenan Iboe di sawargaloka".

Koleang Soemoer Bandoeng ka sawargaloka:

> Inditna ti pangtjalikan,
> loegajna ti pangtapaän,
> panangan disidakepkeun,
> sampean ditanghoendjarkeun,
> semproeng menak ngawang-ngawang,
> tarik batan mimis bedil,
> lepas batan koeda loempat.

Ari tjek Nimbang Waringin, pokna:

> „Aeh-aeh Soemoer Bandoeng,
> sia rek loempat ka mana,
> anggoer oerang silihawoer,
> silihawoer pangaweroeh,
> silihboera pangabisa,
> oerang mantekkeun kasakten,
> aing ge ngapoeng paranti."

Soemproeng Nimbang Waringin ngoedag Soemoer Bandoeng ka awang-awang.

> Pahiri-hiri djeung geuri,
> paheula-heula djeung heulang,
> tanding djogdjog moro bodjong,
> moro panonobanana,

tanding heulang pateuh djangdjang,
tanding walik pateuh pingping,
awak wawoeh djeung noe lemboet,
loma teuing djeung dewata,
awak ampoel tanding kapoek,
awak hampang tanding kapas,
lenting sagede papanting,
lentong sagede papatong,
soekma diboeloe manoekkeun,
loba poho batan inget,
bari enter-enter bae.

Barang geus deukeut, Nimbang Waringin ngoedagna ka Soemoer Bandoeng toeloej njaoer, pokna: „sia bet ngadoetoen bae, dek mantog ka mana?"

Tembalna Njai Soemoer Bandoeng: „geura hiap, toetoerkeun bae".

Noe geulis Soemoer Bandoeng ngapoengna, beuki ka loehoer.

Liwatna ti mega malang,
kareungreuman reuëuk hideung,
kalampat koe mega bodas,
katambah djaoeh ka handap,
nja kitoe djaoeh ka loehoer,
enggalna Nimbang Waringin,
diseuseup pangawasana,
koe noe geulis Soemoer Bandoeng,
geus kitoe Nimbang Waringin,
taja tangan pangawasa,
ngapoengna geus ngaranggosaj,
ripoehna kaliwat langkoeng.

Geus kitoe, Nimbang Waringin nangis bari saoerna: „Soemoer Bandoeng, ieu eteh dagoan, ajeuna eteh neda taloek bae, mo pisan deui-deui nganiaja, malah eteh sedja koemawoela, ngan ajeuna mah salaki, njelehkeun tjaroge, babanda, mangga, njanggakeun; eteh mah soegih moekti geus kapanggih, beurat beunghar geus kasorang".

Tembalna Soemoer Bandoeng: „hiap, geura toetoerkeun bae, eteh."

„Ontong ditjatoer djaoehna,
montong diteang anggangna,
djoeh mo boeroeng nja tjoendoek,
anggang mo boeroeng nja datang,
soemping ka sawarga loka,
lakotoj sangkeloh mando,
anoe geulis Soemoer Bandoeng,
poeroeloek bidjil kesangna,
kesang anoe tina poendoek,
sagede boeah tjaroeloek,
bidjil anoe tina tarang,

sagede beuti tjariang,
ari anoe tina tjangkeng,
saroea djeung boeah wareng."

Demi saoerna Njai Soemoer Bandoeng.

Barang geus soemping di sawarga loka manggoeng, pokna: „Soenan Iboe, abdi neda eureun nama deungdeung, pepes kesang kadjeun sono balik deui".

Ari Nimbang Waringin mah brek bae dina lahoenan Soemoer Bandoeng bari nangis, sakeper godong waringin, sakiwat bawaning angin.

Barang geus kitoe, kadangoe koe Soenan Iboe, ret ka noe geulis Soemoer Bandoeng bari njaoer, pokna: „eh, Soemoer Bandoeng, Iboe rek diadjar tikoro kotokeun, tjareham hajameun, rek diadjar nanja, rek ka mana, poelang ti mana, anoe matak ti boeana pantja tengah datang ka dieu".

Soemoer Bandoeng song njembah bari oendjoekan, pokna: „Soenan Iboe, anoe mawi abdi ngadeuheus, abdi njoehoenkeun soepados ieu Nimbang Waringin ditaloekeun perangna sareng abdi, noe mawi perang parantos lami teu aja toengtoengna".

„Taroeng geus bertaoen-taoen,
perang geus berboelan-boelan,
henteu aja anoe taloek,
ari asalna simabdi,
arek lalandjang boeboedjang,
manehna teh timboeroean,
timboeroean teu poepoegoeh,
manehna teh toempang terka,
nerkana ka noe saliwat,
nja ka abdi anoe poegoeh".

Enggalna Nimbang Waringin koredjat hoedang, song njembah bari njaoer ka Soenan Iboe, pokna: „Iboe, djisimabdi ajeuna hamo deui-deui nganiaja ka Soemoer Bandoeng, bade sedja koemawoela bae, bela toemoetoer nitipkeun salaki, njelehkeun tjaroge, sarta abdi soempah: „moegi-moegi ari abdi paeh masing kasaroeng, oelah oemoem reudjeung batoer, masing ngadjadi djoerig djarian ari dek nganiaja deui ka Soemoer Bandoeng"".

Soenan Iboe enggal njaoer ka noe geulis Soemoer Bandoeng, pokna: „tah, kitoe geuning sanggoepna Nimbang Waringin; ajeuna geus disaksian koe Iboe beurang kalawan peuting. Geura maroelih bae atoeh ajeuna mah."

Golosor Soemoer Bandoeng dipaparin pipoetraeun koe Soenan Iboe sagede katjang herang, ditenggak koe Soemoer Bandoeng, djadi soengsoem djadi baloeng, djadi bagal pangawasa njerep kana babajoe.

Sanggeus kitoe, Soemoer Bandoeng toeloej amit, pokna: „Soenan Iboe, teu lambat nja ngadeuheus, djisimabdi amit wangsoel ka nagara Koeta Waringin".

Soemoer Bandoeng djeung Nimbang Waringin toeloej pareureum; bareng ras inget geus djleg di mega malang tjaralik papajoen-pajoen.

Ari tjek Nimbang Waringin: „Soemoer Bandoeng, ka mana doeloer oerang perangna?"

Reret ka kaler teu aja, reret ka wetan teu aja, ka koelon teu aja, ana ret ka kidoel noe perang geus pada sitarandjang di laoetan.

Ari tjek Soemoer Bandoeng: „tah, geuning noe perang geus taja elinganana, di laoetan geus pada sitarandjang; mangga teteh, oerang saroesoel bae ka laoetan kidoel".

Saoer Nimbang Waringin: „mangga atoeh, eteh mah ngiringan bae".

Enggal seblak pananganna,
panangan di sidakepkeun,
sampean ditanghoendjarkeun,
inditna ti pangtjalikan,
panangan sidakep keneh,
koleang ninggangkeun andjeun,
nja eta ti mega malang,
manggih moending rarakitan,
manggih koeda papasangan,
djeung lantoeng loehoereun goenoeng,
katjatjang handapeun mega,
pahiri-hiri djeung geuri,
paheula-heula djeung heulang,
tanding djogdjog moro bodjong,
kadantja megat raratan,
geus soemping laoetan kidoel,
seblak anoe tapak kantjang,
tapak kantjang di sagara,
njandak anoe eukeur perang,
pada njandak hidji sewang,
dina kikisik sagara.

Barang Langen Sari ditewak koe raina Njai Soemoer Bandoeng, njaoer bari ngabentak, pokna: „sot lesotkeun, tjag etjagkeun, moen djoerig geura njingkir, moen setan geura njingkah."

Tembalna anoe geulis Soemoer Bandoeng: „ih! ieu mah lain djoerig, lain setan, poegoeh doeloerna, abdi teh Soemoer Bandoeng; engkang, tjing meugeus perang teh."

Ti dinja Langen Sari eling, enggal toeloej njaoer pokna: „soegan teh lain maneh anoe geulis Soemoer Bandoeng".

Toeloej pada darangdan Langen Sari djeung Kalang Soetra, seblak notot panganggo sapangadeg sewang.

Sanggeus dangdan, Langen Sari njaoer ka Soemoer Bandoeng, pokna: „Njai, saha noe taloek?"

Wangsoelna Soemoer Bandoeng: „Nimbang Waringin noe taloek, omongna teh kieu: „dek titip salaki, njelehkeun tjaroge, tah, djadi perkara peperangan engkang ajeuna oerang boebarkeun bae." „Soemangga, oerang maroelih ka nagara Koeta Waringin".

Koleang angkat maroelih,
mendoeng bari papajoengan,

lentang bari pipidangan,
manggih moending rarakitan,
manggih koeda papasangan,
moen inten mah sakoeroengan,
bat deuï Den Kalang Soetra,
djeung noe kasep Langen Sari,
menak gagah parakosa,
wedoek taja noe ngoengkoelan,
tara soengkan manggih lawan,
tara emboeng manggih moesoeh,
di lemboer taja noe lawan,
di sisi taja noe mahi,
tara inggis sebit koelit,
leumpang bari tetembangan,
pantes monjong heheotan,
ngaleut ngeungkeuj ngabandaleut,
montong ditjatoer djaoehna,
montong diteang anggangna,
soempingna ka aloen-aloen,
aloen-aloen sewoe tjengkal,
pingitan sawidak lima,
babantjong dalapan poeloeh,
paseban lima ngadjadjar,
ngaboedjengna ka paseban,
tjaralik papajoen-pajoen.

Tjatoerkeun noe kasep Rangga Wajang di aloen-aloen gawena ngan ngadoe oendoer-oendoer bae, dongkap ka ngaroeksakkeun tangkal tjaringin, mani geus raroengkad kabeh tjaringin di aloen-aloen.

Ti dinja ngareret Nji Ogem, ningal anoe peperangan geus pada maroelih; toeloej bae oendjoekan ka noe kasep Rangga Wajang, pokna: „gan, enggeus ngadoe oendoer-oendoer teh, toeh geuning, gan, Soemoer Bandoeng enggeus soemping".

Rangga Wajang ngoredjat bari newak oendoer-oendoerna, sarta toeloej diroeasan.

Roeasna salaka domas,
beseset anoe dikandoeng,
koleang noe ka paseban,
njampeurkeun ka Soemoer Bandoeng,
ngoër sindjang kotok nonggeng,
sisi saroeng dina poendoek,
ari soemping ka paseban,
kasampak anoe tas perang.

Saoerna noe kasep Rangga Wajang ka noe geulis Soemoer Bandoeng, pokna: „bagea Njai, saha noe taloek perang teh?"

Wangsoelna Soemoer Bandoeng: „ari noe taloek mah Njai Nimbang Waringin,

malah kieu pokna ka koering: „titip salaki, njelehkeun tjaroge, dek sedja koemawoela'', kitoe deui doeloerna noe kasep Kalang Soetra, nja sedja koemawoela bae''''.

Saoerna Rangga Wajang: „lamoenna kitoe, soemangga, ajeuna oerang ka padaleman bae''.

Boeroedoel noe ti paseban,
inditna ti pangtjalikan,
loegajna ti waton randjang,
ngaleut ngeungkeuj ngabandaleut,
ngembat-ngembat ngabantajan,
Kalang Soetra Langen Sari,
bat deuï Den Rangga Wajang,
anoe geulis Soemoer Bandoeng,
sinareng Nimbang Waringin,
bari taroenggang gamparan,
soempingna ka boemi rintjik,
sinareng ka boemi toelis,
boemi ampeuj katanggeujan,
aja teh tjiri wantjina,
abig-abig lojang sari,
ngelemeng ditambir inten,
wangkilas emas sabeulah,
damar koeroeng dina djoeroe,
damar tjaäng oenggal tihang,
ngabaris korsina gading,
ngadjadjar korsina gojang,
paragpag medja salaka,
loeloehoer salawe tempoer,
reregan salawe teëp,
kasangna sawidak djadjar,
kelirna salawe lapis,
kasoer woeloeng toedjoeh soengsoen,
nja bantal sawidak lima,
beunang njarib koe kastori,
didasaran koe kananga,
seungitna angin-anginan,
teroes kana dangdaoenan,
njiret kana tatangkalan,
lakotoj sangkeloh mando,
ret toengkoel barina imoet,
barabat menak noe njembah,
emboet ngoendjoekeun pihatoer.

Sanggeus saroemping di pajoeneun kangdjeng ratoe, enggal Raden Kalang Soetra geuat oendjoekan, pokna: „goesti, sampoera soen, neda eureun nama deungdeung, kadjeun sono pepes kesang balik deui''.

Hariring mantri goemaligoet ratoe njaoer, pokna: „he, Kalang Soetra, saha noe taloek?"

Oendjoekan Kalang Soetra: „soemoehoen, Njai Nimbang Waringin, roa banda rek njanggakeun".

Enggalna anoe kasep Rangga Wajang toeloej bae oendjoekan ka kangdj*e*ng ratoe, ari pokna: „soemangga, abdi njanggakeun ieu poen doeloer Nji Soemoer Bandoeng, titip beurang kalawan peuting, njanggakeun soteh h*e*nteu sae, h*e*nteu sae, h*e*nteu hade, kawantoe tatjan bisa popolah popolah atjan, ana popolah sok djabrag-djabroeg djambraolang, moen ngawadjit sok make tarasi, m*e*ntjok make djaringao, ana ngangeun waloeh sok djeung dadapoeranana, njambaraän angeun sok dibeuweung, sok g*e*dag lalampahanana, tah, sakitoe kasa*e*njanana".

Hariring mantri goemaligoet ratoe njaoer, njabda beukas ka toeang raka noe kasep Rangga Wajang, pokna:

„noehoen pisan rewoe-rewoe,
g*e*rah teh balaksa-laksa,
beurat njoehoen beurat nanggoeng,
beurat narimakeun inja,
geulis mah toeroenan mantri,
endah mah toeroenan menak,
aloes mah poetra joegjoegan,
eukeur panteng ka noe koneng,
tjoeëut nineung ka noe hideung,
palaj ka noe bangbang awak".

Sanggeus kitoe, kangdj*e*ng ratoe toeloej njaoer ka geureuhana noe geulis Nimbang Waringin, pokna: „Njai, amit, *e*ngkang rek njandoeng."

„Soekoer-soekoer loba waroe,
pigeusaneun lege naek,
soekoer-soekoer loba maroe,
pigeusaneun neundeun tjarek."

„Tah, sakitoe", wangsoelanana noe geulis Nimbang Waringin.

Kangdj*e*ng ratoe toeloej njaoer ka noe geulis Soemoer Bandoeng, pokna: „Njai, ari djeung maroe mah, oelah sok silihtibakeun, koedoe roentoet raoet, lamoen ka saloehoereun mah koedoe miïndoeng, ari ka sahandapeun koedoe mipoetra; laboeh koedoe silihhoedangkeun, ka tjai koedoe djadi saleuwi, ka darat koedoe djadi salogak".

Nimbang Waringin nja kitoe deui misaoer ka noe geulis Soemoer Bandoeng, pokna: „eteh mah nitipkeun salaki, njelehkeun tjaroge; soegih moekti eteh mah geus kapanggih, ajeuna mah soepaja diangk*e*n bae".

Tembalna noe geulis Soemoer Bandoeng: „noehoen sareboe, g*e*rah salaksa".

D*e*mi Lang*e*n Sari djeung Rangga Wajang didj*e*n*e*ngkeun papatih di nagara Koeta Waringin.

Kotjapkeun pawarang noe opat poeloeh poendjoel tiloe keur mandoan ratoe.

Tjaritakeun noe kasep Kalang Soetra toeloej njaoer ka Lengser, pokna: „Lengser geura koempoelkeun ponggawa sanagara Koeta Waringin, ajeuna oge oerang tataloe rerendenganana Soemoer Bandoeng sar*e*ng ratoe".

Geus pinoeh di aloen-aloen,
limpas ka djalan prapatan,
ngahioeng anoe tataloe,
tjoetjoerak meres nagara,
arek ngahaneutkeun dajeuh,
alam padang poë pandjang,
toedjoeh poë toedjoeh peuting,
ngoengkoengan anoe tataloe,
ear soerak kalangtaka,
morobot bedil panorop,
soerakna ngadahan tjaoe,
soerakna onggol-onggolan,
daoen tjaringin tibalik,
kadoepak soara bedil,
daoen klapa ting sariak,
kadoepak soara tinggar,
toeroengtoeng kendangna bitoeng,
dirarawat hoë woeloeng,
ditabeuh koe indoeng-indoeng,
goöng salawe bangoenan,
toedjoeh likoer kaboejoetan,
goöng sada toemalowong,
kendang sada tjiang-tjiang,
manan repeh ditarikan,
manan koerang ditambahan,
tjloeng angkloengna doer bedilna,
geleger mariem dalem,
djeung teundeun mah batan neundeun,
djag toenda mah batan mawa,
teundeun teh meureun sampeureun,
toenda teh meureun bawaeun,
di nagri Koeta Waringin.

Oerang toenda tjarita anoe keur pesta.

Tjatoerkeun di nagara Roetjoek Pakoean; ari noe kagoengan djenenganana Raden Djaga Ripoeh sarta kagoengan saderek istri hidji, djenenganana noe geulis Sekar Pakoean.

Kotjapkeun noe kasep Djaga Ripoeh, enggalna emoet ka nagara Bitoeng Woeloeng nja eta ka noe geulis Soemoer Bandoeng sapedah enggeus mantjoeh oeang salaksa, kari-kari ajeuna aja bedjana geus kawin ka ratoe Koeta Waringin.

Ti dinja Raden Djaga Ripoeh soesah katjida manahna.

Ari tjeuk noe geulis Sekar Pakoean ka rakana Raden Djaga Ripoeh, pokna: „engkang, perkara ajeuna mah montong soesah-soesah, ari lebar koe oeang salaksa anggoer, leuih hade, oerang soesoel bae ka nagara Koeta Waringin, bilelaän sapotong sewang.”

Enggalna noe kasep Djaga Ripoeh geuat bae njandak parabot perang, njandak ali beusi galigiran, doehoeng kaboejoetan bari njaoer ka raina noe geulis Sekar Pakoean, pokna: „Njai, engkang djaoeh djoengdjoeng, anggang doakeun; akang rek ngamoek ka nagara Koeta Waringin, da bongan si Rangga Wajang tjidra."

Koleang noe babalapan,
gobangna geus ngabar bae,
ngentoeg-ngentoeg noe ngagoeroeh,
garetek noe goemangmengan,
tatjan boeboek sarta anjoet,
anjoet soteh djadi leboe,
ngaleketej djadi lenga,
tara soengkan manggih lawan,
tara emboeng manggih moesoeh,
montong ditjatoer djaoehna,
montong diteang anggangna,
djaoeh mo boeroeng nja tjoendoek,
anggang mo boeroeng nja datang,
ka nagri Koeta Waringin,
Koeta Waringin beh girang,
barang soemping Djaga Ripoeh,
andjeuna toeloej ngarogo,
ningali patih perdjoerit,
temenggoeng djeung saradadoe,
djaksa reudjeug goelang-goelang.

Barang kitoe, noe kasep Djaga Ripoeh ngalahir dina djero mamanahan, pokna: „lamoenna datang aing nangtang perang daekeun poelang ngaran, ari itoe mah ragem, mangkaning dewek sorangan, ah, anggoeran oerang kemat bae noe geulis Soemoer Bandoeng tina sajoeran; noe geulis mo boeroeng kaaïs, noe lendjang mo boeroe kabawa."

Enggalna Djaga Ripoeh toeloej loentjat kana kebon sajoer ngandjentoel bari metakeun kemat, ditioepkeun ka padaleman, teroes rasa ka noe geulis Soemoer Bandoeng.

Katjarita Soemoer Bandoeng,
nangis mipista ka ratoe,
goebrag-gebroek mere semoe,
lelewa teu panoedjoeëun,
nja koetoe di hoeloe sapoe,
mareman di sajang hajam,
noe geulis kinteur galieur,
pok njaoer ka kangdjeng ratoe,
anoe geulis Soemoer Bandoeng:
„goesti koering neda amit,
amit arek moelang kembang,
noe mantoeng dina pangamboeng,
ti peuting sakit kaimpi,
ti beurang mani karasa".

Ari saoer ratoe: „soemangga, Njai, rek moelang kembang mah, ngan soepaja ngoeninga heula ka paseban".

Toeloej Soemoer Bandoeng ka paseban.

Barang soemping nangis bari pokna:

„koering engkang Rangga Wajang,
amit hajang moelang kembang,
noe mantoeng dina pangamboeng,
koematjatjang dina raraj,
ajeuna koering teh amit,
amit arek ngala kembang".

Rangga Wajang pok ngawalon: „Njai, oelah, kawantoe oerang teh keur meudjeuhna tataloe, keun, oerang toembalan bae, hiap, ka dieu geura nonggong".

Boel ngoekoes Den Rangga Wajang,
njata di dampal panangan,
gorolong sangkala bolong,
dengdekeun ka kaler rehe,
dengdekeun ka kidoel soewoeng,
dengdekeun ka koelon kosong,
dengdekeun ka tebeh wetan,
bet ngadjentoel di sajoeran,
Djaga Ripoeh eukeur ngemat,
eukeur ngemat Soemoer Bandoeng.

Barang katingali koe noe geulis Soemoer Bandoeng, toeloej bae njaoer ka rakana Raden Rangga Wajang, pokna: „paingan teuing, engkang, koering teh ngan hajang bae ka kebon sajoer, da keuna kematna si Djaga Ripoeh".

Ti dinja, harita keneh, rendjag noe geulis Soemoer Bandoeng geus tjageur deui.

Tjek noe kasep Rangga Wajang:

„kitjeup hamo meuli noekeur,
semon teh pada ngantongan,
eh Njaï geura soemangga,
nja moelih ka padaleman.
akang teh arek njampeurkeun,
njampeurkeun si Djaga Ripoeh,
akang arek ngadjadikeun,
diri Njaï Soemoer Bandoeng".

Enggal Rangga Wajang toeloej ngadjadikeun istri, djiga pisan anoe geulis Soemoer Bandoeng, bari angkat ka sajoeran.

Koleang noe ka sajoeran,
leuleus keupat bisa angkat,
leuleus pigeulang panangan,
leuleus batan awi tali,
awi tali anoe ngora,
ditjoekangan monjet mandah,
manan potong kalah ngelaj,

soempingna ka kebon kembang,
kapanggih Den Djaga Ripoeh.

Sanggeus soemping, Rangga Wajang ngadodoho ti toekang ka noe kasep Djaga Ripoeh, toeloej ditindjoel, ana ngareret Djaga Ripoeh imoet bari njaoer, pokna: „naha noe geulis teh ngabobodo ka akang, make tjarogean ka ratoe; hiap, Njai, oerang kandoeng, oerang moelih ka nagara Roetjoek Pakoean, engkang njelehkeun banda katoet nagara".

Ari tjeuk Soemoer Bandoeng tiroean: „soemangga teuing, engkang".

Ti dinja Rangga Wajang (Soemoer Bandoeng tiroean) ditewak koe noe kasep Djaga Ripoeh, gebloes kana kandoengkeun, gelenjoe imoet Rangga Wajang dina kandoengan.

Djaga Ripoeh teu oeninga jen ngandoeng pimoesoeheun, mamawa pilawaneun.

Ari tjek Soemoer Bandoeng tiroean: „engkang, koe hajang ngising".

Saoerna Djaga Ripoeh: „dek kiïh, ngising, dina kandoengan bae, eulis"

Bareng enggeus dikandoengan, Soemoer Bandoeng tiroean, koe noe kasep Djaga Ripoeh toeloej geuat-geuat moelih ka nagara Roetjoek Pakoean.

Koleang noe kabalapan,
ageung tineung tjangkar manah,
bisa ngingkleung anak deungeun,
bisa milegok minandjak,
soempingna ka nagarana,
nagara Roetjoek Pakoean,
goeroedjag ka padaleman,
ka raïna anoe geulis,.
noe geulis Sekar Pakoean.

Demi saoerna noe kasep Djaga Ripoeh ka toeang raina, Njai Sekar Pakoean, pokna: „Njai, akang mihape ieu anoe geulis Soemoer Bandoeng, koe Njai koedoe diakoe didjaga sing hade-hade di padaleman, ari akang ajeuna rek mapag si Rangga Wajang di hoeloe dajeuh, bisi manehna njoesoel".

Oerang toenda tjarita noe kasep Djaga Ripoeh ka hoeloe dajeuh.

Tjatoerkeun noe di padaleman; leungit Soemoer Bandoeng, timboel Rangga Wajang.

Noe geulis Sekar Pakoean,
ngarontok ka Rangga Wajang:
„bage daweg kembang djambe,
kamajang bagea datang,
kembang tjalik dina tjepil,
anaking kakara soemping,
oelah dihoeroen soeloehkeun,
oelah dikompet daoenkeun,
misah njawa misah badan,
misah diri djeung redjeki,
koering mah rek miloe bae,
ka Koeta nagri Waringin".

Saoerna Rangga Wajang: „soemangga, Njai, oelah rea kasaoeran, geura hiap bae rek miloe mah".

Enggalna Sekar Pakoean dikandoeng, saraoeh radja bandana koe noe kasep Rangga Wajang dibawa ka nagara Koeta Waringin, nagara Roetjoek Pakoean kari parongpong kosong.

Koleang noe ka balapan,
mawa banda djeung doeloerna,
anoe kasep Djaga Ripoeh,
koe Radian Rangga Wajang,
roengkoedoek gandonganana,
gedena sagede goenoeng,
ringkinik sagede pasir,
koleang noe ka balapan,
ka nagri Koeta Waringin,
geus soemping ka aloen-aloen,
aloen-aloen sewoe tjengkal,
pingitan sawidak lima,
babantjong dalapan poeloeh,
soempingna teh ka paseban,
banda anoe beunang ngandoeng,
gantjang toeloej didoeoemkeun,
ka sakabeh praponggawa,
ka mantri reudjeung bopati,
geus beak taja sesana,
banda anoe sanagara,
enggal pawarang disosok,
disosok tina kandoengan,
djol montok gelentjeng koneng.

Ari tjek Rangga Wajang ka si Lengser, pokna: „Lengser, hajoe, oerang ka padaleman, oerang sanggakeun ka ratoe".

Ari tjek si Lengser: „mangga, abdi ngiring bae".

Koleang ka padaleman,
kasampak kasondong aja,
ratoe teh di pangtjalikan,
lakotoj sangkeloh mando,
barabat menak noe njembah.

Rangga Wajang geuat oendjoekkan, pokna: goesti, ieu abdi njanggakeun pawarang enggal, tapi henteu sae, henteu hade".

Hariring mantri goemalinggoet ratoe njaoer njabda beukas ka toeang raka, pokna: „noehoen sarewoe, gerah salaksa".

Ti dinja Rangga Wajang toeloej amit moendoer, pokna: „goesti, abdi amit rek moelang deui ka paseban; bisi kaboeroe tjoendoek moesoeh, datang lawan".

Koleang noe ka paseban,
moelih tina ngadeuheusan,
soempingna ka aloen-aloen,
toengkoel ngadji kawedoekan,

tanggah ngadji kagagahan,
ngadjaga moesoeh rek datang,
moen datang kari ngalawan.

Djeug teundeun noe kasep Rangga Wajang.

Kotjapkeun noe kasep Djaga Ripoeh, barang moelih ti hoeloe dajeuh ana boes ka djero nagara ngahoeleng bari pokna: „beu, tiwas, mo teu si Rangga Wajang noe koe aing dikandoeng teh, ajeuna mantog bari ngagoeboeg doeloer batoer, banda sanagara dibawa. Rasa binasa sia koe aing, dek ditjatjag diwalang-walang, lamoen tatjan boeboek anjoet djadi leboe, ngaleketej djadi lega tatjan poeas rasa aing."

Djaga Ripoeh reup geuneuk, raj pias, sarta enggal angkat ka nagara Koeta Waringin.

Basana ngentoeg ngagoeroeh,
basana ngenteg ngageder,
gobang enggeus ngabar bae,
koleang gandeuang angkat,
barang geus soemping di hoeloe,
nagara Koeta Waringin,
djegor nangtang ngadjak perang,
totondjolan sosongkolan,
bari njaoer kieu pokna:
„lamoen aja maoeng poendoeng,
lamoen aja badak galak,
tjik aing nja ngamoek inja."

Ngoeng kadangoe, ngeng kadenge koe noe geulis Soemoer Bandoeng, tjoendoek moesoeh datang lawan, enggalna njaoer ka toeang raka, Raden Rangga Wajang, pokna: engkang, moesoeh teh geus datang, geura lawan."

Saoerna Rangga Wajang: „Njai, akang mo waka mawa parabot perang, noe kasep Djaga Ripoeh dek diadjak taloek bae."

Koleang bari pajoengan,
anoe kasep Rangga Wajang,
tjetrek toenggangna gamparan,
menteleng lilingga inten,
soempingna ka hoeloe dajeuh,
anoe eukeur nangtang perang,
kasampak keur sosongkolan,

Rangga Wajang toeloej njaoer ka noe kasep Djaga Ripoeh, pokna: „ji, montong teuing ngadjak perang, oerang koemawoela bae anggoer, da toeang rai, anoe geulis Sekar Pakoean, geus di dieu, banda pon nja kitoe deui."

Tembalna Djaga Ripoeh: „nadjis teuing, ngawoela djoerig djarian, ngawoela ka djanggel djagong, dewek mah teu rek koemawoela, barina deui sia, Rangga Wajang, djahat katjida, koe naon doeloer batoer digoeboeg banda dibawa?"

Barang kitoe, Rangga Wajang didoepak koe noe kasep Djaga Ripoeh, tapi teu pisan-pisan ambek, kalah kaimoet bae.

Sanggeus keuheul ngadoepakan, Djaga Ripoeh toeloej njingsatkeun sindjangna

bari ngabekok, dongkap ka kabawa boekoerna sagede moentjang gendoel dina boengkoel iroeng Den Rangga Wajang.

Enggalna Rangga Wajang reup geuneuk, raj pias, djebet katorekan, sarta njaoer, pokna: „hajang hiroep oendoer, hajang paeh tagen".

Ana ngarontok Djaga Ripoeh ditjentok; blok nangkoeban, datang ti toekang disepak, blak nangkarak, datang ti gigir ditampiling, bloek njoeoeh; barang hoedang rek ngarontok dipapagkeun koe djimat roeas si oendoer-oendoer diteunggeulkeun bener sirahna.

Djaga Ripoeh oetah getih leuleundjeuran barina ngaleupaskeun njawa.

Saoer Rangga Wajang: „modar sia, mo hiroep deui. Tapi koe aing dek dihiroepan deui, soegan bae daekeun koemawoela".

Ditjoendoekkeun bajoena ti kidoel, datang akmana ti wetan, diawoeran tjai kahiroepan, ramboetna didoedoet tiloe koeren, toeloej diseuseup tiloe kali. Enggalna lilir tanghi Djaga Ripoeh, girap milepas manah.

Ari tjek noe kasep Rangga Wajang, pokna:

„deuk taroeng sabraha tahoen,
deuk perang sabraha boelan,
koe aing meureun diajoen,
ajeuna rek taloek hamo,
atawa rek perang deui?"

Djaga Ripoeh toeloej tjong njembah bari pokna: „perkara koering ajeuna njoehoenkeun taloek bae, dek sedja koemawoela, barina oge doeloer sarta banda koering geus dikieu-ieu".

Toeloej pada maroelih ka paseban: noe kasep Djaga Ripoeh sareng Rangga Wajang.

Barang geus soemping ka paseban, Djaga Ripoeh enggal ngadeuheus ka kangdjeng ratoe, bari oendjoekan, pokna: „goesti, abdi sedja hoeroen soedjoed ka ratoe, sedja koemawoela ka menak".

Ti dinja Djaga Ripoeh ditampi koe kangdjeng ratoe kalajan soeka boengah, Ti semet harita endar di nagara Koeta Waringin loba papatih.

Tjatoerkeun di padaleman,
soara mani geus endar,
ratoe loba pawarangna,
daroëh baroerej keneh,
noe geulis beunang njeliran,
noe endah beunang ngiwatan,
djongdjon keur mandoan ratoe,
marando di padaleman,
keur meudjeuhna soegih moekti,
keur meudjeuhna beurat beunghar,
tara boetoeh koe rewoean,
tara soesah koe laksaän,
baranah loba rahajat,
nagara keur hedjo lembok,

hedjo lembok di djerona,
nagara hegar di loear,
aloen-aloen sewoe tjengkal,
tina midjina saketi,
djeung Toean Batara Toenggal,
rogrog boerang malelana,
beunang ngahoentoe kalakeun,
keur njawisan moesoeh datang,
noe datang ti mega malang,
keur meudjeuhna pisan hoeroeng,
hoeroeng tatadjoeranana,
siang pepelakanana,
melentoeng poetjoek kaoengna,
bareres poetjoek djambena,
papak poetjoek kalapana,
kaoeng keur meudjeuhna toeroen,
meudjeuhna toeroen tjaroeloek,
kalapa toeroen manggarna,
djambena keur tjoemawene.

Djeug teundeun batan neundeun, djag toenda batan bawa di nagara Koeta Waringin girang,

Sakitoe pitoetoer karoehoen pertengtang poesaka. Moela-moela tjarita leungit, boekti kari noe dikawihkeun, leungit roepa timboel tjarita.

# B.

TJARITA

# NJAI SOEMOER BANDOENG,

PIGARWAEUNANA

## RATOE AGOENG POERBA MANTRI PANGERAN POERBA KOESOEMA

RATOE NAGARA

## KOETA WARINGIN

---

RADJAHNA :
„Neda agoeng nja paraloen,
neda pandjang nja hampoera,
bisina nebak koekoemboeng,
bisina nebak larangan".
Sarehna rek diadjar njaritakeun noe baheula.

Katjarita aja hidji poetra ngalalakon, djenenganana Ratoe Agoeng Poerba Mantri Pangeran Poerba Koesoema.

Demi ngalalakonna ka wetan ka nagara Daha, sedja arek njiar piwarangeun, tapi henteu manggih, ana manggih nja ti nagara Koeta Waringin, malah tiloe pisan nja eta: Njai Tandjoeng Waringin noe hidji, Njai Nimbang Waringin noe kadoea, noe katiloe Njai Djoerit Adji Lendjang Sari, noe lendjang sari dewata.

Ti dinja Ratoe Agoeng Poerba Mantri Pangeran Poerba Koesoema toeloej nikah ka Njai Tandjoeng Waringin, didamel pangtjikalna, panengah Njai Nimbang Waringin, boengsoena Njai Djoerit Adji Lendjang Sari, noe lendjang sari dewata. Samalah djoemeneng ratoe pisan di nagara Koeta Waringin.

Ari papatihna lantjeuk pawarang, nja eta Raden Gadjah Waringin, sarta doea panakawanna: hidji ngaran Tjandra Wali, kadoea Tjandra Terebang.

Kotjapkeun dina hidji mangsa ratoe miwarang ka patih Raden Gadjah Waringin, didawoehan naloekkeun nagara Koeta Siloeman, tatapi henteu sanggoepeun.

Enggalna Gadjah Waringin toeloej oendjoekkan, pokna: „goesti, djisim abdi

henteu sanggoep naloekkeun nagara Koeta Siloeman, tapi aja noe sanggoepeun nja eta satria ngalalakon, djenengan Raden Langen Sari, lantjeukna Nji Soemoer Bandoeng; samalah ajeuna ge aja di nagara ieu, keur tapa ngaroepakeun aki-aki".

Ti dinja ratoe toeloej miwarang njaoer ka aki-aki tadi. Barang geus soemping ka pajoeneun ratoe, geuat ratoe ngandika, pokna: „aki maneh sanggoep naloekkeun nagara Koeta Siloeman?"

Gantjangna aki-aki oendjoekkan, pokna: „perkawis naloekkeun nagara Koeta Siloeman, abdi sanggoep, soemawonna nagara, dalah dipiwarang mabok oelam batoe oge teu djadi sawios jen aja piwarangan mah".

Sanggeus kitoe, ratoe toeloej ngadawoehan ka patih Gadjah Waringin masihan panganggo sapangadeg ka aki-aki tea, koe doemeh sanggoep naloekkeun nagara Koeta Siloeman.

Ti paseban aki-aki ladjeng angkat ka aloen-aloen. Barang datang ka aloen-aloen, toeloej ngagedogkeun salira, leungit roepa aki-aki, timboel roepa Langen Sari, nja kasep toer dedeg hade pantes sarta aja toemandinganana.

Enggalna toeloej ngapoeng ka mega malang. Sorolok, basana ngapoeng ka manggoeng, basana ngapak ka awang-awang: saparentang anggang, lejar-lejar ka tebeh handap ngadjoegdjoeg nagara Koeta Siloeman.

Sadongkapna di mega malang, Raden Langen Sari njidikkeun palebah-lebahna nagara Koeta Siloeman. Sanggeus sidik, djoet toeroen ka handap, nja datang saloeareun koeta, ana ditingal koetana tambaga toedjoeh lapis kandelna.

Ti dinja Langen Sari sedja rek lebet ka aloen-aloen, tapi djalanna aja noe toenggoe, noe toenggoe oge djambrong djeung goelang-goelang malah diparintoe bae, ari lawangna aja tiloe pisan.

Gantjang Langen Sari moendoet diboekakeun lawangna ka eta djambrong-djambrong.

Ti dinja djambrong-djambrong barempoeg djeung batoer-batoerna, pokna: „koemaha ieu, hade dibere lawang atawa entong? karana tjek timbalan: oelah aja noe meunangkeun liwat, soemawonna menak atawa koering, kalakaj oge oepama asoep koedoe ditepak dikaloearkeun deui; tah, kitoe dina saeusining timbalan."

Ari tjek djambrong noe saoerang, pokna: „enja, ari tjek timbalan mah, koedoe kitoe; tapi ieu lain menak djore-djore, pantes koe oerang dibere lawang, ningal sakitoe kakasepanana."

Ti dinja djambrong-djambrong rempoeg pisan, toeloej lawang diboekakeun. Enggalna Raden Langen Sari toeloej lebet ka eta lawang sarta kebat manggih deui lawang reudjeung loba noe ngadjagana, nja eta djambrong djeung goelang-goelang.

Langen Sari moendoet diboekakeun deui lawang, tapi manan dibere anggoer beuki dipageuhan, dipaksa-paksa weleh teu mere bae.

Langen Sari toeloej napsoe; panto didoepak mani datang ka sempog koetana sabeulah, noe ngadjaga pada katarindih: aja noe paeh, aja noe hiroep, sawareh noe laloempatan, sarta sanggeus sempog panto, koeta moeka koe maneh.

Langen Sari toeloej bae angkatna teroes ka palataran boemi, nja njondong aja hidji istri keur ngeujeuk bae.

Saoerna Langen Sari: „sampoera soen, neda eureun".

Demi wangsoelna: „soemangga, rampes tjalik."

Ti dinja Langen Sari toeloej tjalik, sarta bari mariksakeun djenengan istri noe keur ngeujeuk, pokna: „Njai teh, saha nja toeang djenengan?"

Ari djawabna: „kaoela anoe ngaran Nji Mas Maja Siloeman."

Gantjang Nji Mas Maja Siloeman ngaresehan koe lemareun sareng sesepeun.

Sanggeus ngalemar atanapi njesep, Langen Sari toeloej mariksa deui ka noe geulis Nji Mas Maja Siloeman, pokna: „Njai teh, saha nja tjaroge?"

Diwalon koe Nji Mas Maja Siloeman bari imoet, pokna: „kaoela mah teu gadoeh tjaroge, ngan doeloer lalaki bae nja kagadoeh."

„Saha saderek Njai teh?"

Demi walonna Nji Mas Maja Siloeman: „ari katelahna mah akang, Rangga Siloeman."

Langen Sari njaoer deui, pokna: „naha toeang saderek teh mana degig teuing, teu pisan ngakoe ka semah."

Njai Mas Maja Siloeman toeloej bae ngageroan ka rakana, pokna: „engkang, ieu, aja semah"

Demi rakana Raden Rangga Siloeman harita keur njatoetan djanggot, barang ngoeping jen aja tamoe, toeloej ditoenda bae, nja ngaboeroe ka tatamoe tea.

Barang geus patepoeng Rangga Siloeman toeloej njaoer ka noe anjar soemping pokna: „ieu satria ti mana, lamoen nagara, nagara naon, lamoen lemboer, lemboer naon, boemi bandjar pamidangan djeung saha nja toeang djenengan?"

Langen Sari ngawalon: „kaoela ti nagara Koeta Waringin katelahna Raden Langen Sari."

Rangga Siloeman mariksa deui, pokna: „Langen Sari, ka dieu ngemban oetoesan atawa karsa koe andjeun bae?"

„Kaoela ngemban timbalan ratoe Koeta Waringin."

Pok deui Rangga Siloeman: „dipiwarang naon koe ratoe Koeta Waringin?"

Djawaban Langen Sari: „soekoe samboeng lakoe, biwir samboeng lemek; timbalan nejangan saderek, nja di dieu aja djenengan Raden Rangga Siloeman, nja andjeun roepana."

Rangga Siloeman ngawalon: „naha mana ngangken saderek ka kaoela? Kaoela hanteu saderek ngaran sampean nagara boga sorangan. Sarehna sampean ngakoe doeloer ka kaoela, eta rek naon?"

Saoerna Langen Sari: „oerang ngawoela ka nagara Koeta Waringin."

Ti dinja Rangga Siloeman ngawalon bari sewot, pokna: „henteu rek njaeuran goenoeng ngoejahan sagara"

Ari tjek noe geulis Nji Mas Maja Siloemnn, pokna ka toeang raka: „engkang, hade oerang ngawoela bae, ratoe mah taja kakoerang, ratoe mah bengkong ngareong; oerang nadjan djagdjag lempeng da pangawak sakieu tangtoe eleh koe karageman".

Rangga Siloeman sewot ka toeang raina, bari njaoer: „keur naon oerang ngawoela; pendek mah emboeng oerang diadjak ngawoela".

Langen Sari keukeuh pangadjakna, Rangga Siloeman keukeuh panghenteuna. Enggalna Rangga Siloeman toeloej bae nangtang perang ka Langen Sari, pokna:

„sia mawa sabraha widak balad ti nagara Koeta Waringin, hajoe, sina ngaroeboetan aing."

Ari tjek Langen Sari: „dewek teu mawa widakan balad, teu mawa widakan gagaman; estoe ngan pangawak dewek sorangan, nandakeun awak petingan."

Gantjangna Rangga Siloeman njewot bari narik kerisna, ditewekkeun ka Langen Sari, tapi weleh, henteu teurak.

Langen Sari nja kitoe deui, narik toeang tjoeriga, toeloej silihtewekkeun, tapi hidji taja noe teurak, dongkap ka pada marengkel keris teh.

Tjoel keris noe perang, toeloej galoengan silihseredan; disedekeun Langen Sari koe Rangga Siloeman, teu obah-obah atjan, koekoeh sariga goenoeng. Ana males Langen Sari, Rangga Siloeman kabregedeg ka saloeareun koeta, nepi ka leuweung pisan.

Ti dinja anoe geulis Nji Mas Maja Siloeman geuat bae loempat noetoerkeun noe keur perang di leuweung. Demi kai-kai dileuweung sakoer noe kasorang koe noe perang, mani rarebah kabeh; kajaning:

Tangkal tapak djeung kilalak,
kikamonteng kiara koneng,
boengboengdelan handajakan,
hoeroe dapoeng djeung kimaoeng,
hantap heulang djeung boengboelan,
kai sapi djeung kipoetri,
tangkal kopi djeung kihoeni.

Kotjap anoe perang, pasered-sered dongkap ka nagara sedjen, nja eta nagara Poetjoek beusi, samalah noe kagoengan nagara kasampak keur di paseban, djenengan Rangga Tjampaka, sarta kagoengan saderek istri hidji ngaran Nji Mas Tjampaka Larang Mantri Kembang.

Ti dinja noe perang ngaroempak paseban, enggalna koe Rangga Tjampaka di pariksa bari njewot, pokna: „ieu oerang mana, rek ka mana, eukeur naon mana ngaroempak paseban oerang?"

Pokna Rangga Siloeman: „oerang ti nagara Koeta Siloeman, keur matjakkeun perang djeung Langen Sari."

Saoerna Rangga Tjampaka: „oerang ge rek matjakkeun perang, tapi weleh teu manggih lawan, ajeuna oerang hoeroep bae Langen Sari."

Sanggeus kitoe, ngarontok Rangga Tjampaka ka Langen Sari; ditewak Rangga Tjampaka ti katoehoe, Rangga Siloeman ti kentja, diadoe-adoekeun koe Raden Langen Sari, enggalna toeloej kabereg ka leuweung, geus djaoeh ti nagara Poetjoek beusi, teu katjaritakeun deui kai-kai noe karoempak.

Malah raina Njai Mas Tjampaka Larang Mantri Kembang noetoerkeun ka leuweung, ka noe eukeur perang.

Gantjangna anoe parerang geus dongkap ka nagara Daha, nja pada areureun dina hidji sajoeran sisi nagara, ari eureunna dina handapeun tangkal kembang tjampaka.

Pokna Langen Sari: „oelah eureun nganggoer, da djeung moesoeh, anggoer oerang perang leuleutikan tamba tjitjing."

Tembalna Rangga Siloeman djeung Rangga Tjampaka: „hajoe, oerang silihsintreuk bari eureun."

Langen Sari dihoeroep koe doeaän, disintreukkan dampal leungeunna, tapi teu dirasa; ana males ka moesoehna anoe doea mani tingkaloper.

Eureun silihsintreuk, toeloej silihgoesroekkeun kana tangkal kembang tjampaka; pangheulana ngagoesroekkeun nja eta Langen Sari ka moesoeh anoe doea, mani kadoea moesoeh datang ka roakan tonggongna; ana dibales Langen Sari, anggoer bae toeloej sare, da geus; tjape asa digaroan.

Rigeg anoe keur perang.

Tjatoerkeun noe kagoengan nagara Daha, djenenganana Pati Djalak Mangprang, sarta saderek istri hidji, nja eta Njai Mas Mangprang Wajang.

Ti dinja Njai Mas Mangprang Wajang ngandika ka toeang saderekna Pati Djalak Mangprang, sapedah ngadenge sora ngagoeroeh di hoeloe dajeuh nja eta di palebah sajoeran, ari pokna: „engkang, eta aja naon mana ngagoeroeh-goeroeh teuing di hoeloe dajeuh. Palangsiang aja sidjaloe diadoe, boa sidjarah teuteunggar, palangsiang si banteng ngagenteng. Ajeuna, akang, oerang lajad bae: beunjing meulit kana kai, kandang njampaj kana dahan, soemangga, oerang darangdan."

Gantjangna Djalak Mangprang toeloej dangdan, sanggeus dangdan, toeloej angkat njalira bae ka sajoeran.

Barang soemping ka sajoeran, ningali aja djelema tiloe dina handapeun tangkal kembang tjampaka, geus pada ngadjaropak kapaehan tina bawaning tjape parerang. Ti dinja teu tata-pasini deui, geuat bae ditjandak djelema noe tiloean bari dikeupatkeun dibawa moelih ka padaleman.

Sasoempingna ka paseban, toeloej tiloeanana didioekkeun sila, bari njaoer ka raina Nji Mas Mangprang Wajang, pokna: „Njai, tah, geuning ieu noe ngagoeroeh di hoeloe dajeuh teh."

Gantjangna ditingali koe raina Nji Mas Mangprang Wajang; ana enggeus ningalianana, toeloej njaoer ka toeang rakana, pokna: „beu, geuning boegang, engkang, naha mana ditjilikkeun, anggoer oerang pitjeun bae."

Koe Djalak Mangprang boegang noe doea toeloej dialoengkeun ka djoeroe aloen-aloen, kantoen hidji deui, nja eta Langen Sari.

Pok deui mariksa Njai Mas Mangprang Wajang: „naha, engkang, teu geura dipitjeun deui:

barina leuwih nja kasep,<br>
bakalna panjioek taroem,<br>
bakalna panimba nila,<br>
bakalna tjaroge koering."

Ari saoer Djalak Mangprang: „Njai, ieu mah tatjan paeh, masih keneh karasa haneut awakna, noe paeh mah koedoe tiïs awakna."

Ti dinja toeloej ditjagap koe Nji Mas Mangprang Wajang sarta bari saoerna: „engkang, palangsiang enggeus paeh, geuning, ajeuna mah enggeus tiïs salirana, hade pitjeun deui bae."

Saoer rakana bari bengis: „nja tiïs oge, tapi tiïs noe paeh mah alah batan tjai djeung deui panonna ge sok haoek; ieu mah tatjan haoek."

Pok deui Nji Mas Mangprang Wajang: „tah, geuning, ajeuna mah geus haoek; hajoe, oerang pitjeun bae."

Saoer Djalak Mangprang: „teu, mo waka dipitjeun, sabab masih leuleus, mait mah koedoe heuras."

Langen Sari toeloej heuras alah batan bontot.

Nji Mas Mangprang Wajang geuat njaoer deui ka rakana, pokna: „engkang, ajeuna mah enggeus heuras, geura pitjeun bae."

Demi sajaktosna Raden Langen Sari henteu paeh, ngan sare bawaning koe tibra, djadi sapertos anoe paeh, sarta eukeurna ditjandak koe Raden Djalak Mangprang, Langen Sari parantos eling, tapi ngahadja djiga noe hilang bae.

Barang keur ditingalian paeh henteuna koe Djalak Mangprang, Langen Sari ngadjak-ngadjak bae barina ngadoepak salira Djalak Mangprang, toeloej beunta kawas sasarina.

Sanggeus katingali koe Raden Djalak Mangprang, geuat njaoer ka raina Njai Mas Mangprang Wajang, pokna: „beu, Njai, paingan teuing teu daek paeh da ieu mah doeloer oerang noe djenengan Raden Langen Sari, lantjeuk Njai Soemoer Bandoeng."

Enggalna koe Nji Mas Mangprang Wajang toeloej diakoe sarta dihormat-hormat.

Raden Djalak Mangprang pok deui njaoer ka raina Nji Mas Mangprang Wajang: „Njai, itoe doea djelema noe dipitjeun ka djoeroe aloen-aloen geura-geura hiroepan deui."

Gantjang Nji Mas Mangprang Wajang njandak landong bari ngawatek isimna, doea ponggawa didoedoet boeoekna sakoeren bari nendjrag lemah tiloe kali. Gantjang hariroep malah sila sarta mando di hareupeun paseban.

Koe Raden Langen Sari toeloej dipariksa, pokna: „koemaha, Rangga Siloeman djeung Rangga Tjampaka, ajeuna maneh rek ngawoela atawa bangga, lamoen bangga dipaehan tapi lamoen ngawoela dihiroepan."

Demi walonna Rangga Siloeman djeung Rangga Tjampaka: „perkara ajeuna mah koering rek ngawoela bae, soemangga, koering njanggakeun beuheung teukteukkeun, soekoe genteng belokkeun, awak sakoedjoer sempaleun".

Saoerna Langen Sari: „atoeh nja hade ari rek koemawoela mah, mangga, geura tjaralik di paseban".

Kitoe deui saderekna istri doeanana oge ngiring koemawoela, sakoemaha toeang rakana.

Gantjangna toeloej pada tjaralik di paseban, pameget pada pameget, istri pada istri: nja eta hidji Langen Sari, kadoea Pati Djalak Mangprang, katiloe Rangga Siloeman, kaopatna Rangga Tjampaka. Demi istrina hidji Nji Mas Mangprang Wajang, pamidang nagara Daha, kadoea Nji Mas Maja Siloeman, katiloe Nji Mas Tjampaka Larang.

Ti dinja Langen Sari njaoer ka Pati Djalak Mangprang, nja eta kagoengan nagara Daha, demi saoerna: „akang, kaoela titip ieu bojongan: doea lalaki, doea awewe; wireh kaoela rek nepoengan poen adi Njai Soemoer Bandoeng tala gangsa emas beureum Bitoeng Woeloeng, kaoela papisah enggeus heubeul pisan".

Didjawab koe sakabeh: soemanga, ngan oelah lawas bae."

Bjoer Langen Sari, toeloej ngapoeng ka awang-awang.

Basana ngapoeng ka manggoeng,
basana ngapak ka awang,
ngapoeng sataradjoe djaoeh,
ngapak saparentang anggang,
learna dangdeung nja eureun.

Di mega malang Langen Sari ngan ngawas-ngawaskeun palebahna nagara Bitoeng Woeloeng; ana beh kapanggih, toeloej ngalahir dina mamanahan, pokna: „tah, geuning nagara Bitoeng Woeloeng, malah Soemoer Bandoeng ge tetela aja".

Gantjang Langen Sari toeroen ti mega malang, notogkeun maneh, sorolok-sorolok lear, dangdeung ka tebeh handap.

Toeloej soemping ka aloen-aloen nagara, kawantoe nagara babakan, tatjan pepek eusina nagara, atoeh teu mamaäpan deui ladjeng bae ka boemi bari njaoer ka raina, pokna: „Soemoer Bandoeng, geura tepangan, ieu doeloer geus datang".

Saoerna Soemoer Bandoeng: „koering mah teu boga doeloer, kawantoe pangawak sakieu".

Langen Sari keukeuh ngakoe doeloer; Soemoer Bandoeng keukeuh pangteu ngakoena, pokna:

„keukeuh teuing koela alim,
sok sieun badjag ngalana,
sok sieun badjo ngalakon,
sok sieun gelo ka diri".

Kaoela ge boga doeloer, nja eta lantjeuk, tapi ajeuna keur tatapa, djenenganana Langen Sari".

Djawabna Langen Sari: „poegoeh nja ieu lantjeuk Njai teh, noe djenengan Langen Sari; ieu mentas toeroen ti pangtapaän".

Saoerna Soemoer Bandoeng: „seug, ari keukeuh mah, tapi kaoela rek ngadodja heula, sabab koela boga pangdodjaän semah, nja eta tiwoean bodas sakembaran".

Pokna Langen Sari: „seug koe akang dek disambat":

„breng tiwoean bodas,
boga akang,
boga njai,
tangtoe boga kakang".

Gantjangna tiwoean sakembaran djadi njamberan ka Langen Sari; demi koe Langen Sari tiwoean geuat ditepoek koe tjaretet, datang ka paeh sakembaranana, henteu koengsi njeureud ka semah.

Tjek Nji Soemoer Bandoeng: „naha, semah teh kitoe, tiwoean kaoela datang ka paehan, eta teh noe ngadjaga kaoela. Seug bae, ari keukeuh pangakoena mah, tapi dek didodja deui, lamoen ki semah bisa itjikiboeng di djero kendi, tangtoe doeloer kaoela."

Langen Sari toeloej bae boes kana djero kendi sartana bari itjikiboeng; sanggeus kitoe, toeloej bidjil deui tina kendi.

Ari tjek Soemoer Bandoeng: „seug, ari keukeuh djeung keukeuk mah; tapi kaoela menta neang tjiri dina sirah ki semah, lamoen bener aja tjiri dina lebah emboen-emboen, geus tangtoe doeloer kaoela."

Langen Sari gantjangna ngagolojoh kana lahoenanana Njai Soemoer Bandoeng bari ditjoeplak iketna sarta dikoreh sirahna. Barang geus dikoreh, tetela aja tjeda dina lebah emboen-emboenan, nja eta oeroet ditakol koe sindoek waktoe di dapoer.

Regoek tjeurik Soemoer Bandoeng sartana bari ngakoe doeloer.

Sanggeusna tjeurik Soemoer Bandoeng, toeloej nanja, pokna: „engkang, naha mana heubeul-heubeul teuing ngoembara teh, meunang naon ti pangoembaraän?"

Saoerna Langen Sari: „akang mah ngoembara soteh lain njiar banda, njiar elmoe djeung njiar pisalakieun Njai, nja meunang ti nagara Koeta Waringin ratoe kasep djeung pantes, malah tatjan kagoengan poetra, kakara intjoe bae toedjoeh."

Tembalna Nji Soemoer Bandoeng: „atoeh noehoen, iraha oerang angkat ka nagara Koeta Waringin?"

Tjek Langen Sari: „nja ajeuna pisan oerang ka nagara Koeta Waringin."

„Atoeh mangga, koela rek dangdan, tapi koela henteu bisa djampe midang, koe engkang koedoe parinan, wantoe anoe mentas tatapa, meureun meunang djampe midang bae mah."

Saoerna Langen Sari: „enja, akang estoe tapa, tapi djampe midang mah teu meunang, eta mah koemaha Nai bae djampena."

Enggalna Nji Soemoer Badoeng toeloej dangdan.

Dangdan nganggo sindjang soetra,
poleng tjina doea warna,
pelok balon belang kari,
andjasmara pagoelingan,
ngaran poleng noe dianggo,
raksoekan soetra winangoen,
kekemben lajoeng kasoenten,
anoe nganggo geus reresan,
ditaksir koe Langen Sari,
ditilik ti gigir lenggik,
ditingal ti toekang lendjang,
nja keusik-keusik barentik,
nja tjadas-tjadas harerang.

Herang kahibaran koe noe geulis Njai Soemoer Bandoeng, tala gangsa emas beureum Bitoeng Woeloeng, nja geulis kawanti-wanti, nja endah kabina-bina, pantes pisan pigarwaeun ratoe,

Saoerna Nji Soemoer Bandoeng: „nganggo geus reresan, kari ieu nagara Bitoeng Woeloeng, koemaha? tapi hade oerang bawa bae pikeun koemawoela, demi piwadaheunana pandjara beusi."

Tembalna Langen Sari bari ngagebeg: „naha, nagara dikoemawoela, lain oemoem, lain moepakat, sarta koemaha diwadahanana nagara sakieu gedena?"

Djawabna Nji Soemoer Bandoeng: „naha, akang, apan aja elmoe, noe gede sok djadi leutik, noe leutik sok djadi gede."

Saoerna Langen Sari: „nja geura pek bae bawa koe Njai."

Wantoening Soemoer Bandoeng beurat tapa, gantjang bae nagara dirioetkeun kana pandjara, sarta dititah ngapoeng ti heula.

Saoerna Langen Sari: „pedah nagara geus ti heula, koemaha nja diri, Njai, kira-kira bisa ngapoeng noetoerkeun pandjara, atanapi koe akang, Njai, dikandoeng atawa digandong arek dibawa ngapoeng?"

Pokna Soemoer Bandoeng: „ari dikandoeng atawa digandong, koela mah alim; ajeuna oerang gantjang leboeh baoer binih bae, djadi pada idjen."

Enggalna toeloej pada ngarapoeng.

Bjoer ngapoeng ka awang-awang,
basana ngapoeng ka manggoeng,
basana ngapak ka awang,
ngapoeng sataradjoe djaoeh,
ngapak saparentang anggang,
lear dangdeung nja prok tepoeng,
mega malang djeung pandjara.

Di mega malang toeloej areureun bari ningali ka laoetan, demi di laoetan eukeur aja noe keur lalajaran. Barang Langen Sari ningal geuat njaoer ka raina, pokna: „Njai, itoe naon ngambang di laoetan?"

Tembalna Soemoer Bandoeng: „lain naon-naon, engkang, eta teh parahoe."

„Aja noe ngeusian ta euweuh?"

Saoerna Soemoer Bandoeng: „atoeh aja pisan, eta teh noe ngeusian djelema teu boga nagara, djadi oerang laoetan bae."

„Saha, soegan Njai, apal ngaranna?"

Tembalna Soemoer Bandoeng: „djenenganana Raden Gangsa Wajang, ari adina istri ngaran Nji Salasa Wajang."

Pokna Langen Sari: „atoeh soekoer, Njai, boa teuing doeloer oerang oge aja di dinja akang Rangga Wajang. Perkara ajeuna akang arek netelakeun ka kapal aja henteuna, koe Njai dagoan bae di dieu."

Djawabna Soemoer Bandoeng: „kaoela mah hajang reudjeung bae, da keueung di dieu tinggal sorangan."

Pokna Langen Sari: „montong teuing ngiloe, Njai, da akang ge henteu lila."

Mangga bae, engkang, ari henteu lila."

Pok deui Langen Sari: „Njai, akang mere pintonan: di mana aja koleangkak disada loehoereun Njai, geus tangtoe jen akang kasamboet koe oerang laoetan, mangka gantjang Njai koedoe neang."

„Soemangga," djawabna Soemoer Bandoeng.

Langen Sari pek morongkol,
moreat ti mega malang,
djaoeh hamo boeroeng tjoendoek,
anggang hamo boeroeng datang,
learna ka tebeh handap,
troes ka dasar ing laoetan,
sarta bisa tjai pamiak,
anggang tina tjai laoetan.

Gantjangna Langen Sari geus soemping ka dasar ing laoet, sarta toeloej bae tjalik dina tjadas gantjar bari ngantosan datangna kapal.

Henteu lila datang kapal laboeh djangkar; ti dinja koe Langen Sari ditjekel djangkarna sarta dieureunkeun.

Barang kapal ngarandeg, Gangsa Wajang ngalahir ka raina, pokna: „naha, eureun koe naon kapal teh? Tjik, Njai, bisi aja badjo ngalalakoh badjag ngalalana; geura teang dina padoman."

Toeloej ditingali padoman, ana katingal jen dina dasar ing laoet aja noe njekelan djangkarna, sarta djelemana kasep pisan. Enggalna Nji Salasa Wajang toeloej njaoer ka rakana, pokna: „paingan teuing, engkang, kapal teh eureun, da aja semah di dasar ing laoet sarta kasep."

Gangsa Wajang geuat njaoer ka Rangga Wajang, pokna: „geura teang koe maneh ka dasar ing laoet, bet aja semah, sartana titah ka dieu, lamoen teu daekeun paehan bae, bawa tjeulina djeung ngaranna."

Rangga Wajang toeloej geuat ngaraoe oendoer-oendoerna kana roeaskeun, sarta toeloej ditjawet bari njorenkeun roeasna oendoer-oendoer. Sanggeusna dangdan, toeloej njaoer ka Gangsa Wajang, pokna: „oepama teu beunang dikeureut tjeulina, meureun noe boga tjeuli bae disanggakeun ka dieu."

Tjeuk Gangsa Wajang: „kitoe ge sae."

Rangga Wajang gantjang toeroen ka dasar ing laoet. Ana ditingali semah teh doeloer pribadi, ti dinja mikir sadjeroning manah, pokna: „semah teh koe oerang henteu dek dikitoe-kieu, da poegoeh doeloer sorangan, si Langen Sari, lantjeuk Njai Soemoer Bandoeng."

Rangga Wajang toeloej bae njoempoet kana goeha.

Sigeg Rangga Wajang.

Kotjapkeun noe dina kapal. Njai Salasa Wajang njaoer ka rakana, Raden Gangsa Wajang, pokna: „engkang, geuning, euweuh kang Rangga Wajang dina dasar ing laoet, mangga, pada oerang teang bae."

Gantjangna pada darangdan, toeloej taroeroen ka dasar ing laoet. Barang soemping, Nji Salasa Wajang njaoer ka rakana, pokna: „naha semah teh kasep-kasep teuing, tjing, geura pariksa koe engkang."

Gangsa Wajang geuat mariksa: „ieu semah oerang mana, tas ti mana, mana wani-wani njekel laboeh djangkar kapal kaoela? Sarta kaoela teu gadoeh pikeun pangakoe, ngalemar taja seureuh, langka pinang, salangkoeng teu gadoeh apoe; rek njoegoeh njesep teu aja seuneu, langka bako, salangkoeng teu gadoeh kaoeng. Pangakoe kaoela ngan pentil hiris, roaj ngora, tikoro kotokeun, tjareham hajameun, gehgeran. Geura hajang pok bae nanja ka sampean, sampean oerang mana, mentas ti mana, noe matak aja di dasar ing laoet."

„Sampean nja lemboer matoeh,  
nagara mana noe enja,  
dajeuh mana anoe heuëuh,  
nagri bandjar pamidangan,  
lemboer mana noe didjoegdjoeg,  
nagri mana dipisedja,  
dajeuh mana dipitineung,  
saha nja toeang djenengan,

nja pare sabeulah tjaeng,
koemaha nja pisedjaeun,
toetoep djoeroe oempak lintjar,
ajeuna geura waktjakeun,
sing walehkeun koe sampean."

Djawabna Langen Sari: „lemboer ti Bitoeng Woeloeng, nagara ti Koeta Waringin, ari ngaran katelah Langen Sari."

Pok deui Gangsa Wajang: „piwarangan ta karep sorangan?"

Saoerna Langen Sari: „kaoela ngemban timbalan ti ratoe Koeta Waringin, didaoehan ngadongdon ieu kapal; koe sampean rek dibantjang atawa henteu."

Gangsa Wajang ngawalon bari njentor: „ieu kapal teu didjoeal, lain sabab koe boga oeang, ngan sabab henteu niat."

Pokna Langen Sari: „sakira dek ditoekeurkeun atawa diïndjeumkeun?"

Ari tjek Gangsa Wajang: „naha Langen Sari teh keukeuh-keukeuh teuing, da lamoen rek meuli teu mawa doeit, niat noekeuran teu mawa pikeun panoekeur. Sigana lamoen kitoe mah, Langen Sari, rek ngarah pati kaoela, pati tea teu dibikeun; tjindekna mah sampean mawa sabraha balad, mawa sabraha gagaman nja rek ngarah pati kaoela, ari pati lawanna koedoe djeung perang".

Langen Sari njewot pokna: ,,koela mah teu mawa balad, teu mawa pakarang, ngan mawa timbalan ratoe bae."

Gangtjangna Gangsa Wajang toeloej matek kerisna bari njaoer: „seug, geura tampanan keris, ieu, ari enja ngarah pati kaoela."

Langen Sari nja kitoe deui geuat matek kerisna, toeloej bae silihtewekan.

Ti dinja keris roeksak, teu pada aja noe teurak. Tjoel keris, der perang silihgaloengan, soeroeng-sinoeroeng di dasar sagara.

Gangsa Wajang kaseundak ka kaler koe Langen Sari; anoe matak pepetek njajeud ka kaler, ka tanah Paparean nja eta tatkala Langen Sari njeundak Gangsa Wajang.

Diseundak ka wetan; noe matak peda loba di wetan, tanah Tji-rebon. Diseundak ka kidoel; noe matak penjoe loba di laoet kidoel. Diseundak malik ngoelon; mana kapiting maboer ka sisi, nja eta tatkala Langen Sari njeundak Gangsa Wajang ka koelon.

Ti dinja bawaning kalilaän teuing perang, Gangsa Wajang ngoemaha ka raina Njai Salasa Wajang, pokna: „koemaha, Njai, akang mah geus weleh nahan paneundjakna si Langen Sari, tjik, ajeuna geura iroet pangawasana koe Njai,

„soegan ipis paradjina,
soegan koerang boedjanggana,
soegan atah keneh tapa."

Gantjang koe Njai Salasa Wajang diseuseup emboen-emboenanana; Langen Sari ngaroempoejoek sarta toeloej ngaloengsar.

Geus kitoe ngentjar soekmana Langen Sari tina kakoeranganana njoeroep kana koleangkak.

Ti dinja koleangkak hiber ka mega malang ka raina Nji Soemoer Bandoeng bari disada: „moen teang! moen teang!"

Soemoer Bandoeng eling kana pintonan rakana, dimana aja koleangkak disada diloehoereunana tangtoe kasamboet perangna.

Gantjang Nji Soemoer Bandoeng njipta salira kana angin leutik toeroen ka dasar ing laoet, sartana Gangsa Wajang teu ningali, koe sabab ingkah ; rasana geus kasamboet Langen Sari.

Barang geus kapanggih, didoedoet ramboetna sakoeren bari nendjrag lemah tiloe kali. Koredjat hoedang deui Raden Langen Sari, toeloej njaoer, pokna: „aeh, Njai, geus lila atawa tatjan ?"

Pokna Soemoer Bandoeng: „kaoela mah geus lila, engkang."

Ti dinja Langen Sari toeloej nangtang deui perang ka Gangsa Wajang; enggalna der perang deui.

Demi lahirna Nji Salasa Wajang: „naha, noe paeh teh hiroep deui, mana kitoe ge aja doeloerna noe ngahoeripkeun; tjik, oerang tingali djelmana."

Barang ditingali, tetela jen aja doeloerna, nja eta Nji Soemoer Bandoeng, geuat dioedag koe Nji Salasa Wajang. Ana dioedag, Nji Soemoer Bandoeng loempat ka leuweung nja njoempoet kana kaso.

Ti dinja toeloej dikorehan koe Nji Salasa Wajang; barang kapanggih der bae dioeleng.

Nji Salasa Wajang njambat ka Iboe dewata, njoehoenkeun ditoeroenan pakarang.

Enggalna koe Iboe dipoeragan tiloe pakarang: hidji bedog, kadoea peso, katiloe pedang. Ana ditelaskeun koe Nji Salasa Wajang ka Nji Soemoer Bandoeng, peso sakali kadoea leungit, bedog kitoe deui, pedang pon nja kitoe deui, ditelaskeun sakali kadoea leungit, njoesoep ka salira Njai Soemoer Bandoeng.

Sanggeus beak pakarang, Nji Salasa Wajang menta dibales.

Soemoer Bandoeng toeloej bae males, ngadjedjek ka Nji Salasa Wajang.

Barang didjedjek Nji Salasa Wajang, ber ngapoeng ka awang-awang, sabab teu koeat nadahan djedjekna Nji Soemoer Bandoeng.

Gantjangna disoesoel koe Nji Soemoer Bandoeng ka mega malang. Ana kapanggih, ditewak Nji Salasa Wajang, diasoepkeun kana pandjara beusi. Pandjara beusi toeloej ditepak ka handap bari ditoetoerkeun koe Nji Soemoer Bandoeng ti pandeuri.

Pandjara ragrag kana Palaboehan boelan, nja eta hoeloe dajeuh nagri Koeta Waringin.

Pandjara ditoenda. Di hoeloe dajeuh, Nji Soemoer Bandoeng malikan rakana noe keur perang di dasar ing laoetan.

Katjaritakeun demi tjahjana Nji Soemoer Bandoeng mah geus ngendong bae di nagara Koeta Waringin, tjahja teh moeroeb mantjoer tapi noe kagoengan tatjan soemping.

Kotjapkeun deui, Nji Soemoer Bandoeng lampahna geus soemping ka dasar ing laoetan, malah njampak noe perang masih keneh bae. Ti dinja Soemoer Bandoeng njaoer ka toeang rakana, pokna: „akang, naha perang teh masih keneh bae, katjek koe awewe, koering mah geus poegoeh toengtoengna. Tjik, atoeh, ajeuna geura elingkeun beunang tapa teh."

Langen Sari eling kana adjianana. Gangsa Wajang toeloej ditjandak dialoeng-

aloengkeun, nja ninggang ka daratan. Enggalna toeloej loempat ka leuweung Raden Gangsa Wajang.

Ti dinja Langen Sari toeloej njaoer ka raina Nji Soemoer Bandoeng, pokna: „Njai, ieu kapal ajeuna geus euweuh noe boga kadjaba ti sorangan, tapi akang dagoan heula, rek neangan kang Rangga Wajang."

Diteangan Rangga Wajang koe Langen Sari di dasar ing laoet, nja kapanggih di djero goeha keur ngadoe oendoer-oendoer.

Ari tjek Langen Sari: „koemaha ajeuna kang Rangga Wajang, rek reudjeung atawa henteu perkara kapal geus djadi milik kaoela."

Saoer Rangga Wajang: „nja soekoer ari kapal geus beunang koe doeloer-doeloer, koe Langen Sari djeung Soemoer Bandoeng, demi akang mah rek miloe reudjeung bae djeung doeloer-doeloer."

Pok deui Langen Sari: „mangga atoeh, oerang taroempak ka kapal."

Djawabna Rangga Wajang bari ngarawoe oendoer-oendoer: „hajoe atoeh."

Tina goeha toeloej arangkat Langen Sari djeung Rangga Wajang, nja soemping ka kapal, toeloej pada taroempak bae.

Kapal dipadjoekeun ka tengah, bari saroekan-soekan, pedah oenggoel perangna.

Sigeg noe saroekan-soekan.

Kotjapkeun Gangsa Wajang, di leuweung amprok djeung djelema doea: noe hidji ngaran Gadjah Hambalang, noe hidji deui ngaran Badak Hambalang sarta bari marawa heurap beusi.

Ari tjek Gangsa Wajang: „sampean marawa heurap beusi keur ngaroengkoep naon?"

Pokna Gadjah Hambalang: „tatjan poegoeh roengkoepeunana, sabab tatjan manggih."

Saoerna Gangsa Wajang: „ari tatjan poegoeh roengkoepeunana mah, koela manggih roengkoepeun, nja eta hidji kapal, sarta aja poetrina geulis kawantiwanti. Demi engke, lamoen geus beunang karoengkoep, koela kapalna, sampean eusina."

Wangsoelna Gadjah Hambalang: „mangga, tapi koering ajeuna menta ditoedoehkeun di mana ajana."

Tembalna Gangsa Wajang: „soemangga, atoeh oerang boeroe-boeroe ka sisi laoet."

Geus kitoe, toeloej arindit ka sisi laoet. Barang tepi ka sisi laoet, tjek Gangsa Wajang: „tah geuning kapalna, soemangga, geura roengkoep."

Ti dinja kapal toeloej diroengkoep koe Gadjah Hambalang djeung Badak Hambalang; enggalna kapal toeloej ngarandeg teu bisa ladjoe.

Barang kapal ngarandeg, Njai Soemoer Bandoeng ngahoeleng bari pokna: engkang, koe naon jeu kapal lebah dieu wet teu bisaeun madjoe, tjik atoeh, geura teang sababna."

Gantjang Langen Sari kaloear ti djero kapal, sarta naek ka loehoer; nja beh bae katingal tetela aja heurap beusi ngaroengkoepan kapal. Heurap beusi koe Langen Sari toeloej dibebekeun, datang ka djadi doea.

Sanggeus heurap djadi doea, noe ngaroengkoep geuat laloempatan ka leuweung; ana keur meudjeuhna tarik loempatna, ngadak-ngadak kasarimped koe areuj soekoena, nja toeloej laboeh datang ka kaparaehan.

Ti dinja katingali koe Langen Sari, enggalna diboeroe. Sanggeus kaboeroe, toeloej njaoer, pokna: „ieu djelema koemaha, hiroep ta paeh?"

Pokna djelema anoe doea: „koering enggeus paeh."

Saoer Langen Sari: „ajeuna paeh, tapi bet nembalan."

Pok deui noe doea djelema: „noe matak ngawalon paeh, tina sieun koering dipaehan."

Langen Sari pok deui njaoer: „geura haroedang, lamoen hajang hiroep mah; sarta oerang dek nanja, sabab naon noe matak kapal oerang diroengkoep?"

Tembalna doea djelema: „sapanjana tea sanes kapal kagoengan adjengan; demi ajeuna mah koering njanggakeun beuheung teukteukeun, soekoe genteng belokeun; sedja koemawoela ka adjengan."

Saoerna Langen Sari: „hade, lamoen kitoe mah; hajoe, ajeuna oerang ka kapal."

Ti dinja toeloej arangkat sadajana. Barang keur pada laleumpang di tengah-tengah djalan amprok djeung Gangsa Wajang. Enggalna ditjekel koe Langen Sari bari dipariksa, pokna: „Gangsa Wajang, koemaha perkara ajeuna, maneh rek baha atawa rek ngawoela?"

Pokna Gangsa Wajang bari mamandapan: „sedja koemawoela bae."

Enggalna toeloej ngaladjengkeun angkatna Raden Langen Sari sarta taloekan anoe tiloe. Barang nepi ka sisi laoet nja areureun dina handapeun kiara bari ngagero-gero ka Rangga Wajang djeung Soemoer Bandoeng.

Kotjapkeun noe di djero kapal. Barang ngareungeu jen aja noe ngageroan, toeloej baridjil sarta geuat njampeurkeun ka handapeun kiara.

Langen Sari pok ngalahir ka sadajana: „ajeuna oerang toenda bae di leuwi Tji-sanggiri kapal teh, mangke di mana Njai Soemoer Bandoeng geus kagoengan poetra ti ratoe Koeta Waringin, ieu kapal oerang sampeur, oerang pake lalajaran di dieu saroekan-soekan. Demi ajeuna oerang teroeskeun moelang ka nagara Koeta Waringin, tapi njimpang heula ka nagara Daha, sabab boga keneh bojongan pibatoereun ngawoela."

Tembalna para saderek: „ soemangga, ngiringan bae."

Gantjangna toeloej arangkat sadajana, sarta henteu ditjatoer di djalanna, tjatoerkeun geus soemping ka nagara Daha bae.

Ti dinja Langen Sari geuat njaoer ka noe kagoengan nagara, pokna: „Njai Mangprang Wajang, Pati djalak Mangprang, geura temonan ieu kaoela geus datang."

Barang katingali koe Nji Mangprang Wajang geuat diboeroe bari njaoer: „engkang mangga, atoeh tjalik:

„kembang tjalik dina tjepil,
kembang njangsang dina tarang,
da wet bogan kembang djambe,
kamajangan akang soemping."

Toeloej pada tjaralik di paseban, sarta dikoempoelkeun para taloekan-taloekan: tjalikna istri pada istri, pameget pada pameget, bari dihoermat-hoermat koe Nji Mas

Mangprang Wajang; disoegoehan saneskanten katoeangan anoe sarae sareng noe raraos.

Sanggeus ngareureuhkeun tjapena, Langen Sari toeloej njarios ka toeang rakana Raden Rangga Wajang, pokna: „akang, ari tjek timbalan mah, kaoela koedoe djagrag ponggawa dalapan kasalapan loeloegoe. Tjik, geura mangga koe akang dibilang; lamoenna leuih akang pinjoetateun, lamoenna koerang, akang noe pinambaheun."

Rangga Wajang toeloej ngadjoemblah noe baris ngawoela ka nagara Koeta Waringin: hidji Rangga Siloeman, doea Rangga Tjampaka, tiloe Pati Djalak Mangprang, opat Gadjah Hambalang, lima Badak Hambalang, genep Gangsa Wajang, toedjoeh noe keur milang, kadalapan loeloegoe nja adi Langen Sari.

Gantjangna Rangga Wajang toeloej nanja ka djelema anoe genep, pokna: „tjik, ka sadaja bae, soegan aja papanggihan noe longger di nagara batoer, pikeun ngadjedjegan ieu kakoeranganana."

Aja hidji noe ngawalon, nja eta Pati Djalak Mangprang, pokna: „aja, nja eta nagara Pakoe roetjoekan Beusi, djenengan Raden Soetra Panandoer Wajang, malah kagoengan saderek istri, djenengan Njai Mas Soetra Kembang Padma Larang."

Pok deui Rangga Wajang: „tah, lamoen kitoe, tjik, saha noe sanggoep naloekeun?"

Djawabna noe genep djelema: „henteu sanggoep, koering mah soeka dikorombongan bae."

Saoerna Gangsa Wajang: „beu, ari kitoe mah, tamiang meulit ka bitis, katempoeh diri sorangan."

Ti dinja Rangga Wajang toeloej njaoer ka raina sakalian, pokna: „Langen Sari, Soemoer Bandoeng, akang amit rek njiar pidjedjeganeun ka nagara Pakoe roetjoekan Beusi".

Pokna Nji Soemoer Bandoeng:

„kirim koering kembang boelan,
kirim koering kembang taoen,
kembang sagala dongdoman,
kembang kopi aloem aking,
bisi akang meunang boelan,
bisi akang meunang taoen,
oelah salah nja dongdonan,
soepaja poelang ka koering."

Enggalna Rangga Wajang toeloej dangdan; njoren roeas oendoer-oendoer, njorendang kantong, nanggoeng tjalongtjong awad-awad hajamna leupas, bari kebat mangkat.

Teu kotjap didjalanna, kotjapkeun geus soemping ka nagara Pakoe roetjoekan Beusi.

Barang geus soemping ka nagara Pakoe roetjoekan Beusi, Rangga Wajang ngersakeun ngaganti roepa; les roepa Rangga Wajang timboel roepa aki-aki; nja toeloej ka paseban.

Ti dinja kapanggih koe si Lengser panakawan kakasih ratoe. Enggalna aki-aki toeloej disebakeun ka pajoenan ratoe, nja eta Raden Soetra Panandoer Wajang.

Gantjangna toeloej dipariksa koe Soetra Panandoer Wajang, pokna: „tjoba aki, ngomong sing enja, lamoen lemboer, lemboer mana, nagara mana djeung saha aki nja ngaran?"

Demi walonna aki-aki: „djisim koering mah lain ti nagara mana-mana, nja eta ti lemboer leutik, katelah lemboer Bodjong Eurih; ari ngaran katelah Aki Moksel."

Saoerna Soetra Panandoer Wajang: „aki, poeroen ta henteu tjitjing di aing, atawa emboeng?"

Pokna aki-aki: „kabeh-kabeh, sedja rek koemawoela."

Ti dinja aki-aki ditjandak ka boemi. Barang soemping, geuat njaoer ka raina Nji Mas Soetra Kembang Padma Larang, pokna: „Njai, ieu akang meunang piboedjangeun aki-aki, katelahna Aki Moksel."

Nji Soetra Kembang Padma Larang malikkeun saoer, pokna: „engkang, pariksa mangka tetela, bisi ngagelo ka oerang, bisina aki ngadodja ngarantjana."

Saoerna toeang raka Raden Soetra Panandoer Wajang: „geus tetela, Njai, djalma ti Bodjong Eurih, sarta lain rek ngadodja ngarantjana; malah koe akang oge ajeuna rek dititah ngarit."

Tjek Nji Soetra Kembang Padma Larang: „atoeh mangga bae."

Toeloej aki-aki dititah ngarit; ana pek ngarit lain ngarit djoekoet, sirit koeda noe diarit, atoeh koeda teh toeloej paeh.

Dititah deui ngala tjai; lodong diasoepan tjaroeloek, atoeh tjaina djadi ateul, geus bae teu kapake.

Ana dititah ngored, kakajonan ditoegaran, mani datang ka tjaäng nagara teh.

Dina hidji waktoe Soetra Panandoer Wajang djeung raina Njai Mas Kembang Padma Larang ka tjai anoe rada tebih meuëusan ti boemi, sarta Aki Moksel dipiwarang toenggoe dapoer.

Barang enggeus pada arangkat noe ka tjai, aki-aki toeloej ngaroesak hawoe, didaroepakan datang ka raroentoeh hawoe dapoer. Los ka boemi, nja maheuman sangoe, beak doea said, datang ka kamerekaän; ari noe sasaid deui diawoerawoerkeun ka tengah boemi mani ngalantrak. Toeloej ngising di pipir pangkoeleman; sanggeus ngising, toeloej kekedengan dirandjang pakoeleman, toer henteu tjetjewok-tjetjewok atjan.

Ana geus kekedengan goera-giroe toeroen sieun kaperego. Seug bae ka pipir dapoer ngadoe oendoer-oendoer, awad-awad teu asoep ka boemi.

Gantjangna noe tas sariram saroemping; nja ngaroris ka dapoer, hawoe roentoeh; los ka boemi said ngalajah di tengah imah; los ka enggon sare ngambeu tai, ana ditingal pipir enggon ngadoengkoek tai.

Sigeg noe keur ngaroris.

Kotjapkeun Aki Moksel les leungit, timboel Rangga Wajang, sarta toeloej matek adji pangnjirepan, disirep Soetra Panandoer Wajang djeung Nji Padma Larang sarta menak koeringna, kabeh geus djempe pada sarare.

Ti dinja Rangga Wajang toeloej bae soep ka djero boemi, nja njampak Nji Soetra Kembang Padma Larang keur sare tibra. Enggalna toeloej bae ditjandak diasoepkeun kana djero kandoengan, toeloej dibawa ngapoeng, sarta djalanna mabras kana kampig.

Sorolok bioer nja ngapoeng,
basana ngapoeng ka manggoeng,
basana ngapak ka awang,
ngapoeng sataradjoe djaoeh,
ngapak saparentang anggang,
lear sor ka tebeh handap.

Gangtjangna geus soemping ka nagara Daha, sarta toeloej diserenkeun ka raina Njai Soemoer Bandoeng. Demi pokna Rangga Wajang: „Njai, ieu akang njerenkeun pibatoereun ti nagara Pakoe roetjoekan Beusi djenengan Njai Soetra Kembang Padma Larang.

Toeloej ditarima koe Nji Soemoer Bandoeng sartana diakoe dihade-hade.

Sigeg Nji Soetra Kembang Padma Larang.

Kotjapkeun di nagara Pakoe roetjoekan Beusi, nja eta Raden Soetra Panandoer Wajang sabalad-balad, atanapi koeringna geus pada njararing kabeh.

Ti dinja Soetra Panandoer Wajang njaoer ka raina Njai Soetra Kembang Padma Larang, tapi weleh teu nembalan; ana diteang geus euweuh, Aki Moksel nja kitoe deui geus euweuh.

Soetra Panandoer Wajang ngalahir dina mamanahan, pokna: „beu, ieu teu salah deui, tangtoe Aki Moksel anoe boga lalampahan, tjik, ajeuna oerang soesoel ka nagara Daha, soegan aja."

Enggalna angkat ka nagara Daha. Barang soemping geus disampakkeun ponggawa opat anoe mapagkeun perang.

Gantjangna der bae perang Raden Soetra Panandoer Wajang sareng ponggawa anoe opat. Tapi eta pongawa teu koeat ngalawan perangna, toeloej laloempatan.

Nja ana madjeng Raden Langen Sari, der perang deui rame pisan. Toengtoengna Soetra Panandoer Wajang kasamboet.

Ari tjeuk Langen Sari: „koemaha, sia ajeuna rek baha atawa rek ngawoela?"

Djawabna Soetra Panandoer Wajang: „sedja njanggakeun diri, roemasa geus kawon djoeritna."

Ti dinja Langen Sari toeloej njaoer ka sadajana, pokna: „wireh ajeuna geus djedjeg ponggawa, soemangga, ajeuna oerang boedal ka nagara Koeta Waringin."

Tembalna praponggawa: „soemangga, ngiringan bae."

Sanggeus kitoe, toeloej pada darangdan, ladjeng boedal ti nagara Daha sadajana sarawoeh eusi nagara, ngadjoegdjoeg ka nagara Koeta Waringin.

Teu kotjap di djalanna.

Kotjapkeun geus datang ka nagara Koeta Waringin, enggalna toeloej sakabeh ponggawa pada saroekan-soekan; dahar, ngaleuëut, ngalemar sarta njesep.

Oerang toenda.

# C.

## TJARITANA

# NJAI SOEMOER BANDOENG,

## NOE DIGARWAÄN

## KOE

# PRABOE GOEROE GANTANGAN

## RATOE PADJADJARAN.

---

Kawarnaha kang djoemeneng ratoe Padjadjaran, djenenganana Praboe Sena Pakoean Menak oerang Padjadjaran Praboe Goeroe Gantangan, ngadaoeh ka papatih dalapan poeloeh: „ajeuna koedoe nakol bende di paseban ngoempoelkeun ponggawa-ponggawa kabeh, krana kami dek miwarang ngalamar ka nagara Bitoeng Woeloeng, ka Njai Soemoer Bandoeng, saderekna Koeda Pati Langen Sari, katjeloek ka awoen-awoen, kakotjap ka djanaprija tina kaäloesanana."

Sakitoe daoehan ratoe.

Oendjoekan papatih dalapan poeloeh: „noen, goesti Goeroe, sembaheun, hatoer soemangga; toetas daoeh gamparan, abdi hatoer amit, kaoelanoen."

Toeloej indit papatih dalapan poeloeh ka paseban nakol bende ngoempoelkeun parasaderek sadajana, rehna aja daoehan kangdjeng ratoe sakitoe.

„Ajeuna oerang koedoe iang ka nagara Bitoeng Woeloeng, sakitoe daoehan ratoe."

Oendjoekan parasaderek sadajana pisan: „abdi-abdi kabeh teu aja noe saranggoep iang ka nagara Bitoeng Woeloeng."

Barang ti dinja papatih dalapan poeloeh oendjoekan deui ka goesti: „abdi-abdi njanggakeun beuheung teukteukeun, soekoe genteng belokeun, rehna henteu aja noe werat iang ka nagara Bitoeng Woeloeng."

Katjarios djenenganna Njai Raden Atji Kembang Majang Soenda, saderekna ratoe praboe, oendjoekan ka rakana: „noen, kangdjeng raka, awon teu kapioendjoek

---

(1) *Djanaprija* is bekend uit de Javaansche *wangsalan* en beteekent: beroemd en vermaard. Sanskrit *djanaprija* van de menschen bemind. Zie: Jav. Nederd. Wdb. i. v. *djanaprija*.

HET VERHAAL VAN

# NJAI SOEMOER BANDOENG

DIE TOT GEMALINNE GENOMEN WERD

DOOR

# PRABOE GOEROE GANTANGAN

VORST VAN PADJADJARAN.

Er wordt verhaald, dat de doorluchtige vorst van Padjadjaran, genaamd Praboe Sena Pakoean Menak oerang Padjadjaran Praboe Goeroe Gantangan, (¹) zijnen tachtig *patih's* beval: „thans moet het bekken in de vergaderzaal geslagen ter oproeping van alle *ponggawa's*, daar wij een bode naar het land Bitoeng Woeloeng wenschen te bescheiden tot werving om de hand van Njai Soemoer Bandoeng, de zuster van Koeda Pati Langen Sari, befaamd tot aan het uitspansel en op aller lippen zwevend wegens hare schoonheid."

Dus luidde de koninklijke opdracht.

De tachtig *patih's* antwoordden: „goed, heere Goeroe, te eerbiedigen, wij aanvaarden den last; heeft onze gebieder uitgesproken, dan vragen wij ons afscheid."

Daarop vertrokken de tachtig *patih's* naar de ontvangzaal ten einde het bekken te slaan tot het doen samenkomen van alle onderhoorigen, naardien des verhevenen begeer zoo gebood.

„Er moet nu naar Bitoeng Woeloeng gegaan worden, aldus is 's konings bevel."

Alle onderhoorigen, geen uitgezonderd, verklaarden: „niemand der dienstbaren neemt op zich, naar Bitoeng Woeloeng te gaan."

Deswegen deden de tachtig *patih's* den koning weder kond: „we bieden den hals ter afsnijding en de enkels tot sluiting in het blok, dewijl er geen is, die het aandurft naar Bitoeng Woeloeng afgevaardigd te worden."

Men vertelt, dat Njai Raden Atji Kembang Majang Soenda, zuster des konings, tot haren broeder zeide: „met uw verlof, doorluchtige oudere broeder, het moge

(¹) De eerste deelen van den naam zijn eigenlijk titels en kunnen vertaald worden met: Grootvorst van Pakoean,— de hoofdstad van Padjadjaran — Edele der Padjadjaransche ridderschap.

eta, aja aki-aki tapa dina ([1]) kolong papanggoengan. Tjoba, koe kangdjeng raka dipiwarang iang ka nagara Bitoeng Woeloeng, tangtoe daekeun. Tapi poma pisan oelah dipaparin panganggo, koe andjeun, poen Lengser bae maparinkeun panganggo, kandjeng raka, noen."

Ngadaoeh praboe Sena Pakoean: „aki, maneh ka dieu."

Indit eta aki-aki, rehna disaoer koe ratoe, sarta djaroegdjag-djarigdjeug.

Matana kawas tjika-tjika dina liang kitjeupna, kari hidji deui; toeloej ka aloen-aloen djalanna bari kondang iteuk.

Ari datang ka pangtjalikan ratoe, aki teh toeloej njembah barina mando; kitoe ge nangankeun maneh.

Ngadaoeh ratoe praboe: „aki, ditjaloekan teh koe dewek dititah ka nagara Bitoeng Woeloeng, panglamarkeun ka Njai Soemoer Bandoeng, saderekna Koeda Pati Langen Sari, sarta maneh koe dewek nitah dibere pakean anoe araloes; eta awewe koedoe beunang koe maneh, aki."

Oendjoekan aki-aki: „hatoer soemangga ari dikersakeun koe ratoe mah, oelah bon beurang peuting, sedja koemawoela poen aki, noen."

Ti dinja aki-aki toeloej njembah barina indit, toeloej ka aloen-aloen.

Ari datang ka aloen-aloen, aki-aki teh kersana ngagedogkeun salira; nja eta djenenganana Koeda Pati Langen Sari ngadjadikeun aki-aki tapa dina kolong papanggoengan eukeur neangan pitjarogeëun raina Njai Soemoer Bandoeng. Ari geus meunang praboe Sena Pakoean, menak oerang Padjadjaran, sedjana moelih ka nagara Bitoeng Woeloeng.

Teu ditjarioskeun di djalanna mah.

Katjarios noe tjalik di nagara Bitoeng Woeloeng, djenenganana Njai Raden Soemoer Bandoeng.

Saraoeh eusi boemina, istri pameget, pada ngadeuheusan kabeh keur ngantosan rakana Koeda Pati Langen Sari, geus sapirang-pirang alam teu soemping ka nagara.

Barang ti dinja soemping ka nagara Bitoeng Woeloeng.

Ana soemping, teu diakoe koe Njai Soemoer Bandoeng, sabab sieun kabobodo bawaning koe kalawasan.

Ari geus maehan ingon-ingon mah, tiwoean sakembaran, djeung siram dina djero kendi, kakara dek diakoe saderek koe Njai Soemoer Bandoeng.

Ari geus kitoe, ngalahir rakana Koeda Pati Langen Sari: „Njai Emoer, ([2]) kakang teh geus meunang pitjarogeëun Njai, djenenganna Praboe Sena Pakoean, menak oerang Padjadjaran; ajeuna, Njai djeung kakang, oerang iang ka Padjadjaran."

---

([1]) In verband met het hedendaagsche spraakgebruik, dat *dina* slechts voor op, binnen een kleine ruimte en *di* in denzelfden zin voor grootere uitgestrektheden bezigt, zou men hier *di* verwachten. Oudtijds werd *dina* echter ook in laatstgenoemde beteekenis genomen, getuige het slot van den steen te Kawali: *pakeun heubeul djaja dina boeana*, opdat zij lang blijvend overwinnaars zijn in de wereld.

([2]) Vriendelijke afkorting van den naam: Soemoer.

niet nagelaten blijven, het feit te melden, dat er een grijsaard onder den schouwkoepel boete doet. Welaan hij worde door uwe hoogheid naar Bitoeng Woeloeng gezonden, gewis wil hij. Doch geef hem vooral zelf gen kleed, Lengser ([1]) maar geve hem een gewaad, doorluchtige broeder"

„Herwaarts gij, oude!" beval Pakoean's oppervorst.

De grijsaard stond op, daar hij door den koning ontboden werd, strompelend en wankelend.

Zijn oogen waren gelijk vuurvliegjes in de kassen, als hadde hij nog één oogwenk (slechtste te leven) ([2]); dan schreed hij naar het hofplein, steunend op een stok.

Bij den koninklijken troon gekomen, maakte hij de *sembah* en zette zich eerbiedig; daartoe zelfs moest hij zich vermannen.

„Oude", dus de koning, „je bent door mij geroepen om naar Bitoeng Woeloeng gestuurd te worden, tot het doen van aanzoek bij Njai Soemoer Bandoeng, de zuster van Koeda Pati Langen Sari; met fraaie kleederen zal ik je doen begiftigen; die vrouw moet door je verkregen worden, oude."

Eerbiedig antwoordde de grijsaard: „gelijk door uwe majesteit verlangd wordt, laat staan des daags, zelfs des nachts, zal de oude tot uwen dienst bereid zijn."

Daarna groette de grijsaard onderdanig, stond op en ging naar het hofplein.

Aldaar gekomen, verlangde hij zijn wezen af te schudden; hij toch was Koeda Pati Langen Sari, boeteling onder den schouwkoepel geworden op den zoek naar een echtgenoot voor zijne zuster Njai Soemoer Bandoeng. Nu hij daartoe den oppervorst van Pakoean, den edele van Padjadjaran gevonden had, wenschte hij naar Bitoeng Woeloeng terug te keeren.

Van zijn reis wordt niet gesproken.

Wij verhalen van haar, die in Bitoeng Woeloeng gevestigd is, met name Njai Soemoer Bandoeng.

Hare huisgenooten, vrouwen en mannen al te gader, maakten hunne opwachting bij haar en gezamenlijk verbeidden zij haren broeder, die sedert onheuglijken tijd het land niet betreden had.

Hij is in Bitoeng Woeloeng aangekomen.

Bij zijn verschijnen, werd hij door Njai Soemoer Bandoeng niet erkend, daar zij vreesde bedrogen te zullen uitkomen wegens den langen duur zijner afwezigheid.

Eerst nadat hij haar waakdieren, een paar bijen, doodgeslagen en in een koelkruik gebaad had, ([3]) wilde Njai Soemoer Bandoeng hem als haren broeder erkenen.

Koeda Pati Langen Sari zeide daarop: „juffrouw Emoer, ik heb bereids een gemaal voor je opgespoord, hij is de oppervorst van Pakoean, de edele van Padjadjaran, koning Goeroe Gantangan; nu gaan dus jufje en broer naar Padjadjaran."

---

([1]) Welk ambt voorheen met *lengser* aangeduid werd, is heden vergeten. Vermoedelijk evenwel stemde die betrekking ongeveer overeen met de positie van den huidigen *mantri kaboepaten*. Hoe dit zij, een feit is, dat de *lengser* bijna altijd ingevoerd wordt als toonbeeld van plichtsbetrachting.

([2]) De eigenlijke uitdrukking is: „*hitoetna tinggal hidji deui.*"

([3]) Zie voor het volbrengen dezer proefstukken den teksl hier voren, blz. 53.

Oendjoekan kang rai: „hatoer soemangga, tanapi koering alim noeroet nagara, hajang mawa nagara sorangan."

„Koemaha Nji Emoer bae, kakang mah teu bisa."

Ladjeng nagara dipandjarabeusi. ([1])

Ari geus dipandjara, oendjoekan ka kang raka: „soemangga, kakang, eta pandjara geura tjandak."

Ngalahir kang raka: „koemaha, Njai, dibawana, kakang mah teu bisa mawa, enja ditanggoeng euweuh lajanna, disoehoen sieun tidedel."

„Kadjeun, kakang, ari teu bisa mah."

„Koemaha kang rai bae."

Ladjeng Njai Soemoer Bandoeng djeung rakana ka mega malang, njandak pandjara.

Ari geus soemping ka mega malang ([2]), ningali noe lalajaran di sagara, ari djenenganana Raden Pati Gangsa Wajang, Raden Pati Rangga Wajang ari istrina Njai Sarasa Wajang.

Ngalahir Koeda Pati Langen Sari, kieu pokna: „Njai Emoer, saha djelema noe lalajaran di sagara batoer? loekak djapakan ngoenghak temen."

Hatoeran Njai Soemoer Bandoeng: „sok teu oemoem teuing, sagara aja noe boga, bisi kakang teu tingali teu oeninga eta teh lalaki satangkoebing langit, lalanang sakabeh djagat, djenenganana Raden Pati Gangsa Wajang, saderekna Rangga Wajang, istrina Njai Sarasa Wajang?"

Ngalahir rakana Koeda Pati Langen Sari; „Njai, koe kakang rek diteang djelema noe loekak djapakan lalajaran di sagara batoer; mo sabraha koelitna."

„Tjoba, seug bae sia, akang, oelah henteu koeat."

„Sageuj, Njai, ajeuna ge geus datang deui."

„Soemangga bae, akang, ari teu beunang dipegatan mah koe adi."

„Tapi akang boga djangdji ka Njai, lamoen kakang eleh djoerit, tangtoe aja datangna ka Njai hoedjan getih loeloewoekan mega nangnajeumeun sabeulah sarta aja koleangkak ([3]) poetih disadana: „moe teang! moe teang! tjitjiren kakang eleh djoerit, koedoe geuat diteang."

Oendjoekan kang rai: „hatoer soemangga."

Ladjeng loengsoer ti mega malang.

Soemping ka sagara, njandak laboeh djangkar.

Kaget Pati Gangsa Wajang ngarandeg kapalna.

Ngalahir ka Rangga Wajang: „ieu, toeroenan, parahoe koe naon mana ngarandeg, eureun, atawa tikait kana toenggoel atawa kana djangkar?"

Oendjoekan Rangga Wajang: „hatoer soemangga," bari indit ka dasar sagara.

---

([1]) Hoe dit geschiedde, vindt men uitvoeriger in den tekst hiervoren, blz. 54.

([2]) Deze dient in de *tjarita pantoen* steeds tot observatiepost en vervoermiddel.

([3]) Een valksoort in het lokaal Maleisch van Batavia *oeloeng-oeloeng* geheeten; Batawi ora: *boeroeng ngek*.

„Mama Lengser," orokaja gantjang nanja, „reuas pabaoer djeung sieun, teu dihatoeranan lemareun djiga kitoe geura, teu pindo gawe geurana mah. Geura, rampes pariksakeun, Mama Lengser, na tjoendoek dipioetoes, na datang dipiwarang, na kita niat sorangan. Noen, rampes pikonokeun, soemangga pikersaeun."

„Noen, ratoe emas, tjoendoek dipioetoes, datang dipiwarang, ngemban pangandika ti nagara miwah ka toeang karsa, dipiwarang mariksakeun lakoening leuit, anggona djeung hanteuna pasti djeung eusina, saroea henteuna djeung noe kami?"

„Pasti ti mendi, oetama ti mana da boeboeatan loetoeng boh boeatan djalma; amit mariksakeun bae da teu dirarangkeun."

Tjedok njembah, djoet toeroen.

Koelantoeng dina karang leuit toedjoeh ngabandoeng dipariksakeun, dikaloehoerkeun dikateohkeun: ,apan boeatan loetoeng, ning eta hade ti batan boeatan djalma'.

Orokaja dilongok lawang leuitna bisina eusina djarami: ,batan kami tjatjap eusina ka soehoenan, teu montjor meong-meong atjan.'

,Djeung deui pare roepana aloes, dingarankeun pare aloes, geugeusan gila koe teges, djeung deui pare eusian, bisa temen tatanen loetoeng teh.'

Toetas pariksa, blas ka padaleman ka hareupeun Poerba sari.

„Bagea noe tjalik."

Terengteng moeatkeun sembah.

„Mama Lengser, koemaha noe kami djeung noe teteh?"

„Boeatan loetoeng ning eta leuit toedjoeh ngabandoeng eusina tjatjap ka soehoenan djeung deui pare aloes."

„Koemaha dingarankeun pare aloes?"

„Pare eusian, bangkala pare nja eusian."

„Koemaha toeang kagoengan si-teteh di nagara?"

„Ratoe emas, kagoengan toeang raka dihatoerkeunana anggon, ka rama teh djiga ranggon, dihatoerkeun pasti eusina djarami, toewoeh, koekoek, waloeh djeung roengkoenna, katjang, roaj djeung toeroesna, sabrang, terong djeung tangkalna, sapangeusining hoema sakabeh diasoepkeun kana leuit."

„Djeung deui, ratoe emas, langkoeng ti dinja diperih pati torta gawe, pangeunah-ngeunah olahan, parea-rea samping, papandjang-pandjang kasang; lamoen teu roepa, diteukteuk beuheung tilas adegan katoet djeung boedjangna loetoeng; kitoe ge tjek timbalan."

Poerba sari regoek tjeurik.

„Mama Lengser, oendoer, basa boedak keneh. Teu diwoeroek, dipitoetoeran koe teteh, samping ti mendi, kasang ti mana rampes, njerahkeun beuheung teukteukeun, tilas adegan; lega beurang, lega peuting patina si-adi da teu bisa njieun kasang njieun samping."

„Teu kangkat djisim koering ngakampoeng ratoe mo bisa balik, tatjan meunang wekasan."

Poerba sari dengdek ka boedjangna loetoeng.

„Oetoen, geura oendoer:

geura oendoer peungpeung djaoeh,
geura leumpang peungpeung anggang,
noengtik goenoeng anoe singkoer,
neangan mandala singkah;

teteh bala hareupan, poendoet poenden ti nagara taja anggeusna. Rek wawangsoel gila koe soendoel, popojan gila koe tjahja. Oetoen, koemaha, piwangsoelaneun?''

„Soehoenan pamadjikan, oelah haliwoe koe sakitoe, pasinina mah koemaha tjek kami, geura pok rampesan bae."

„Mama Lengser, ari sanggoep bisi loepoet, ari tanggoh bisi poös, samping, kasang mah teu boga bisi dingarankeun teu ngawoela, kitoe ge ditanggohan koe boedjang loetoeng."

„Djisim koering padoe meunang wekasan, djisim koering amit moendoer, teu lambat ngadeuheusan."

Tjedok njembah djoet toeroen:

balik gasik leumpang gantjang,
teu dibilang di djalana,
dibilang datangna bae.

Djoeg ka nagara, blas ka padaleman.

„Bagea noe tjalik."

Terengteng moeatkeun sembah.

„Mama Lengser,'' orokaja gantjang nanja, „diperih pati samping djeung kasang, djeung olahan?''

„Dirampesan, ditanggohan koe boedjangna loetoeng."

„Mangkara loetoeng bisa njieun samping, njieun kasang, toeloes kateukteuk beuheungna tilas adegan katoet djeung noe boedjang ketengan."

„Toeloes."

„Soekoer."

Lengser keur meudjeuhna ngeureunan palaj.

## LI.

Tjatoerkeun di pipir goenoeng.

Poerba sari tjeurik leutik sasakitan.

„Koemaha, nja Oetoen?"

„Soehoenan pamadjikan, oelah redjag, oelah reuas da kasang, samping teu boga; geura ngoekoes toekangeun imah, geura moedji bae bari ngoekoes."

„Oetoen, koemaha moedjina?"

„Djangdjawokan bae: „dewata doeloeran aing."

Koelinting ka toekangeun imah, boel ngoekoes:

„dewata doeloeran aing,
neda agoeng nja paraloen,

neda pandjang pangampoera,
rek ngoesik-ngoesik noe tjalik,
ngobah-noe keur tapa."

Tjatoerkeun di manggoeng, tjarita di kahjangan.

Saoer Soenan amboe ka noe geulis Pohatji Wiroe manangga, madjar ka pangiwana: „Wiroe manangga, geura nabeuh kendangan manik kaboejoetan, tangara di kahjangan, si-Oetoen geus datang kongkonan, geus moeles kana pangamboeng, kongkonan si-Oetoen kingkila soesah gede."

Der nabeuh kendangan manik kaboejoetan tangara di kahjangan; leut dewata opat poeloeh, pohatji opat poeloeh, boedjangga opat.

„Indji sia dideukeutkeun tea mah, aja kongkonan si-Oetoen geus moeles kana pangamboeng, si-Oetoen kingkilaning aja kasoesahan, nanja ka dewata, nanja ka pohatji teroes ka Kai Boedjangga: oerang mana malah beurang peuting si-Oetoen bisi aja kakoeranganana."

„Wangsoel Kai Boedjangga: „ari tjekelan awak ing geus tjatjap, sedja mo ngilapkeun paradewata sakabeh, orokaja ngarempoegkeun tjoeang djoengdjoengkeun seuweu ratoe, djajak poetri radja da kapalang, oerang geus sanggoep."

Tjek Soenan amboe: „Indji, geura ngawadahan samping sawidak lima, kasang toedjoeh laboehan."

Diwadahan koe toropong samping sawidak lima, kasang toedjoeh laboehan.

„Djeung deui, geura njieun boboreh, mangka ati-ati meunang satjoepoe; ari olah-olahan doeöeman Kai Boedjangga."

„Indji, geura toeroenan bawa kasang reudjeung samping djeung boboreh satjoepoe; geura toeroenan, indji, geura bandingan si-Oetoen, nanging eta oelah nembongkeun ka si-indji, nembongkeun ka si-Oetoen bae."

Indit tina pangtjalikan,
angkat tina patapaän,
Pohatjina maja agoeng,
Pohatjina maja santen,
Pohatjina maja rarang,
Pohatjina maja endah,
Pohatjina maja leuih,
Pohatjina maja dewata.

Tjatoerkeun Pohatji Wiroe managga.

Sadjelat djoeg ka boeana pantjatengah, kasampak Poerba sari tjeurik leutik sasakitan.

„Koemaha oerang nja Oetoen?"

„Tjek kami oge geura moedji bae, ka mangkara miroepa mah ngan tiba soeker bae."

Tjag:
teundeun di handeuleum sieum,
toenda di handjoeang siang,
paranti njokot ninggalkeun.

LII.

Tjatoerkeun di nagara.

Saoer Njai Mas Poerba rarang ka si-Lengser: „Mama Lengser, geura nakol bende ageung kaboejoetan koempoelkeun batoer djenoek bala rea."

„Noen, pangoeloe tandang, soemoehoen darma panjaoer ti pangandika, amit indit, teu lambat ngadeuheusan."

Tjedok njembah, djoet toeroen.

Geledeg loempat, top njokot panakol bende, der nabeuh tangara, bende ngoengkoeng saraoengoen tangara di djero nagara. Leut ti kidoel tjoekoel, ti kaler leber, ti koelon metonan, ti wetan daratang.

„Djoeragan Lengser, koering reuas pabaoer djeung sieun, aja tangara naon?"

„Aja tangara ti nagara. Ngandika pangoeloe tandang teroes djeung mas kabeureuh Indradjaja, koering sakabeh, tjek timbalan, tjoeang dirempoeg njieun olahan, olah djantoeng diaseuman koe tongtolang, reang sabrangna djenoek ladjana, ambrih lekoh katembongan mangka njaian oetama, di nagara meuleum waloeh sahoeloe mangka djadi saboekoer."

Parasikepan sakeudeung paragat anggeus; brak geura tareundeunan saenggon-enggonna. Geus parele lakoening olahan.

„Tjoeang dirempoeg ngadjoengdjoetan njieun kasang, samping."

Merebet dirempoeg ngadjoedjoetan; tjajap ing ngadjoedjoetan:

dirempoeg ngahindesan;
dirempoeg meteng;
dirempoeg milihan;
dirempoeg ngagelengan;
dirempoeg ngantehan.

Tjatjap ing ngantehan:

dirempoeg ngalawajan;
dirempoeg mendatan pisan;
toeloej njeuseuhan,
toeloej ngoeloeban pisan;
toeloej ngadarihan,
toeloej njikatan.

Geus parele njikatan:

mihane moendatan pisan,
njoeroepkeun ngaliar pisan.

Tjatjap ing ngaliar:

narikan ngarere,
morobot ninoen.

Sot koe ieu, top ieu, djenoek batoer rea bala; sakeudeung paragat anggeus. Samping tiloe poeloeh, kasang tiloe laboehan direndengkeun saroea loehoer oenggoelanana. Parele samping, kasang, olahan geus miroepa, Lengser gebloes ka padaleman.

„Bagea noe tjalik."

Terengteng moeatkeun sembah.

„Noen, pangoeloe tandang, djisimkoering dikarsakeun njieun kasang njieun ka toeang koering sakabeh, geus parele njieun kasang njieun samping, olahan geus miroepa sakoemaha pikersaeun."

„Soekoer, Mama Lengser, ajeuna geura pepekkeun Djaksa di paseban."

„Rampes."

Keur mepekkeun Djaksa, tjek Djaksa madjar ka si-Lengser: „kami kaget, reuas pabaoer djeung sieun, dikoempoelkeun digentak-gentak."

„Djisim koering tatjan meunang wekasan pikersaeun, nanging eta, Djaksa, koedoe pepekan bae di paseban, tatjan karoehan pikersaeunana."

Boes ka padaleman.

„Bagea noe tjalik."

Terengteng moeatkeun sembah.

„Mama Lengser," orokaja gantjang nanja, „koemaha, pedah dikersakeun mepekkeun Djaksa?"

„Djisim koering pedah katimbalan, geus tjatjap pisan, ngaloentakeun kasaoeran ka toeang koering sakabeh sarta ka Djaksa pisan, ajeuna geus pepekan, poen Djaksa ka djisim koering pedah dipilengser njoehoenkeun wekasan."

Kasaoeran Poerba rarang: „ari geus parele mah, soekoer. Geura dikongkon ka pipir goenoeng mariksakeun meunang merih pati lakoening samping djeung kasang djeung olahan na roepa, na henteu. Lakoening samping, kasang, olahan koedoe kairingkeun bae, lamoen teu beunang ditoeroenkeun, bawa gagantingna bae."

„Noen, pangoeloe tandang, soemoehoen darma panjaoer, tarima ti pangandika, nja toeang koering rek amit moendoer."

Tjedok njembah, djoet toeroen.

Katjatjang kolear angkat,
memeh angkat keupat heula,
bisi poegag noe ngalangkah,
nja angkat di geura-geura,
geura soteh ning oetama,
angkatna diage-age,
age soteh ning parele,

ngaboeroe gawe noe gede,
metoe lawang mandjing lawang,
metoe di lawang pingpitoe,
datang ka lawang pingsanga,
dangdeung ka paseban ageung,
djoeg datang ka aloen-aloen,
parapas ka lawang loear,
medal ka lawang saketeng,
koelantoeng toeroet loeloeroeng,
loeloeroeng tiloe ngabandoeng,
kaopat noe keur didjaga,
kalima heuleut-heuleutan.

Djoeg ka pipir goenoeng.

„Da halal, ratoe emas, noe kagoengan padaleman aja tjalik?"

„Aeh, koetan Mama Lengser, sok karoenja teuing, Mama Lengser, soemangga, tjalik."

„Bagea noe tjalik."

Terengteng moeatkeun sembah.

„Mama Lengser, oelah tjalik sisi teuing bisi tidjengkang."

Ser Lengser nengahkeun; adjriheun Lengser, Poerba sari enggeus beunghar:

gorompjang lalantjang emas,
lalantjang bokor kantjana,
diloekoen nimoe sapoeloeh,
digantal nimoe salapan,
ditetek nimoe salawe,
meunang nonggong njilokakeun,
meunang ngahoeloe mikoengkeun,
rampes ngeusal tamba palaj;
leuheung meueus djeung henteu mah,
loemajan tamba teu pisan,
ngakoe soteh kami boentoe,
njambat taja nja kaboga,
sareseh taja pamere,
ngalemar bawana keneh,
teu sae anoe njadoekeun,
teu sae noe disadoekeun.

Si-Lengser ngahoeleng ngaboentel tineung.

„Koemaha, diseupahna koe toeang koering?"

Koetoe simboet koear sindjang,
tarima darma pangasih,
pangasih ti djalma ririh,

pangangkat ti djalma koeat,
njigit gantal meuweung keusal,
diperih amis tjaina.

Prak dioetahkeun deui, bisi kapetolan, bisi kawiwirangan keur hatoeran.

„Mama Lengser," orokaja gantjang nanja, „reuas pabaoer djeung sieun, na tjoendoek dipioetoes, na datang dipiwarang, noen, rampes pikonokeun, soemangga pikersaeun."

„Ratoe emas, djisim koering tjoendoek manggoel pioetoes, datang dipiwarang, ngemban pangandika ti nagara miwah ka toeang karsa, lakoening samping djeung kasang katoet djeung olahanana, geus aja ta henteu?"

Poerba sari regoek tjeurik.

„Ti dihin oge oendoer basa boedak keneh; samping ti mendi, kasang ti mana, rampes, njerahkeun beuheung teukteukeun, tikoro gorokeun. Lega beurang lega peuting, patina si-adi, da teu bisa njieun samping njieun kasang."

„Teu djamak koering ngagampang, ratoe, ning eta tjat ka aja tjat ka henteu, koedoe kairingkeun bae koe djisim koering, mo bisa balik ka nagara, kitoe ge tjek timbalan."

„Oetoen, koemaha oerang, pedah ajeuna, oerang ditoeroenkeun ka nagara, teu meunang noenoehoen."

„Geura moedji bae bari ngoekoesan leuit toedjoeh ngabandoeng."

Tjatjap ing ngoekoesan; leuit doedoekoehan Poerba sari, seureuh meudjeuhna boeboeni tjareuh, kalapa sintoeng ngadjadjar.

Boes deui ka padaleman, reketek dibeubeur leupeut.

„Koemaha nja Oetoen.

„Oerang toeroenan bae, bisi dingarankeun teu ngawoela."

„Koemaha, Mama Lengser."

„Mo bisa balik moen teu kairingkeun mah."

„Rampes, atoeh."

Indit tina pangtjalikan,
angkat tina patapaän,
sawarnaning kekembangan,
dipipitan bari angkat,
saking oel rek ninggalkeun,
doedoekoehan tjondong kabeh,
soedjoed dipileuleujankeun,
datangna ka lawang loear,
ngaraboet dapoeran eurih,
Loetoeng keur sawenan lawang,
silepna henteu katembong,
disawenan pangawasa,
dibanding koe pradewata,
katjatjang kolear angkat,

memeh angkat keupat heula,
poen Mama djadi oejoenan,
keupatna aloeng ka manggoeng,
tanding bintjaroeng diadoe,
keupatna h*e*lang ka handap,
tanding k*e*mbang s*e*mpoer ragrag,
Poerba sari leke lenggang,
keupatna Mas Poerba sari,
keupatna h*e*lang ka hareup,
pakeunna nandjoerkeun tineung,
kadi m*e*ri datang mandi,
kadi soang datang ngodjaj,
kodomang Loetoeng pandeuri,
leumpangna doemontja-dontja,
boentoet bereleng kantjana,
boentoet *e*mas ditj*e*ntangkeun,
nja hoeroeng sariga lajoeng,
nja herang sariga bentang,
diïring paradewata,
koelantoeng toeroet loeloeroeng,
loeloeroeng tiloe ti poengkoer,
kaopat noe keur didjaga,
kalima lawang saketeng.

Djoeg ka aloen-aloen, blas ka padal*e*man, prasik*e*pan tjaralik.

Lengser boes ka padal*e*man.

„Bagea noe tjalik."

T*e*r*e*ngt*e*ng moeatkeun s*e*mbah.

„Noen, pangoeloe tandang, *e*nggonna djisim koering dipiwarang noeroenkeun, toeang rai geus tjatjap pisan, malah kairingkeun katoet djeung boedjangna loetoeng, lakoening kasang djeung samping tampi raos teu roepa."

„Soekoer, sakoemaha pik*e*rsaeun, geura t*e*monan bae koe Mama Lengser."

Tjedok nj*e*mbah.

„Teu lambat ngadeuheusan, amit moendoer?"

Djoet toeroen.

Blas ka padal*e*man, prak ka pangtjalikan, ngeureunan palaj.

„Koemaha, Lengser, palam*e*rta?"

„Noen, Djaksa, geus tjatjap, hatoeran ning eta tatjan meunang w*e*kasan, saoerna tjoeang ngantian kasaoeran bae."

Geus parele di dj*e*ro noe dangdan.

Rigeug Indrajaja noe angkat, diïring koe parapoetri,

Noe g*e*n*e*p bral ka paseban, brak sila pinoeh saroang, masamoan sisi-sisian.

„Noen, Djaksa, geura midoea, sasrogan, kakara didoeöeman Djaksa bae."

„Teteh, amit hatoer, adi pedah aja panjaoer, soemangga, pikarsaeun."

„Koemaha, leuit saroepa ta henteu djeung noe oerang?"

„Noen, Djaksa geus meudjeuhna, geura djaksaän, djaksa nagara heula, djaksa oerang sisi heula."

„Rampes, ning eta eleh ge kami henteu era da oerang sisi."

„Lengser, koemaha, kami mah henteu njaho ti tatadina."

„Rampes, ngababarkeun ning eta patjoean diwada koe Djaksa, bongan dipariksa, teu njaho di hadena, di henteuna, kagoengan emas poetri boengsoe leuitna toedjoeh ngabandoeng nja soteh boedjang loetoeng eusina gila koe moeloes sakitoe gila koe parinoeh djeung deui parena ge araloes."

„Koemaha, dingarankeun pare aloes?"

„Pare esean."

„Koemaha, Djaksa, nagara?"

„Ieu nja kitoe keneh, teu njaho ti tatadina."

„Rampes ngababarkeun patjoean diwada koe Djaksa nagara, kagoengan leuit nagara dihatoerkeunana anggon karana eta teh djiga ranggon, eusina djarami bae, koekoek, waloeh djeung roengkoenna, katjang, roaj djeung toetoeroesna."

Ger disoerakan: „oersih, kawon!"

„Kami teu tarima kawon, teu weleh ngadoe gawe."

„Djaksa, nagara aja woewoeh pangaweroeh kieu-kieu ngadjadi, djadi teu weleh ngadoe gawe, tjoeang pangeunah-ngeunah olahan, kami mah enggeus miroepa, mendi boeatan olahan tangkoerak sia."

„Teteh, sok leuih teuing wiwirang si-adi, diïmeut-imeutkeun teuing."

Geus dioengkoelan kari saketokeun bae.

Aja soara tan katingalan: „Indji, geura rampesan bae, geura ngoekoes di pipir paseban."

Terengteng ngoekoes.

Tjatoerkeun di manggoeng.

Saoer Soenan amboe:

„Kai Boedjangga geus datang kongkonan si-Oetoen, geus moeles kana pangamboeng noeroenkeun olahan."

Tjek Kai Boedjangga: „geus ditjawisan"; diragragkeun ngareka moending woengkoel keneh.

Ragrag goemolang-golang moending noe kasep pisan.

1.

Djoeg ka boeana pantjatengah, hol ti loear njampeurkeun koe maneh; tembong ditoengtoen koe Poerba sari.

„Teteh, ngan sakieu nja panggih."

„Tangkoerak sia, sok lalawora teuing, masih moending woengkoel keneh."

Geus dioengkoelkeun kari saketokeun bae.
Diharewosan koe dewata: „Indji, geura metjoet koe njere laki."
Djepret gebraj moending miroepa tetenong.(1)
„Tjing, ngeunah mana, ngeunah mendi, geura asaän."

Pada ngasaän saoejoep sewang, henteu mahi kedjona, gila koe poelen boeatan Poerba sari, dipalidkeun saparoeng mo peuraj.

„Koemaha Djaksa nagara, oetama da boeat nagara?"
Soeroepoet soeroepoet diasaän belel, weureu olahan boeatan nagara, saoerang deui njeuleuan waloeh, sahoeloe djadi saboekoer, ditjotjol gedag djeung areujna, pindang hajam ditjotjol ngarondjat keupeul.
„Kawon, Djaksa," nagara oersih.

2.

„Teu weleh ngadoe gawe teu tarima kawon, tjoeang parea-rea samping, kami mah geus ngoendoeng-ngoendoeng tiloe poeloeh."
„Teteh, oendoer basa boedak keneh teu bisa njieun samping, pati si-adi lega beurang, lega peuting."
Geus dioengkoelan kari saketokeun bae.
Tjlok toropong hareupeun Poerba sari, teu tembong anoe nendang.
Beubeutkeun, djepret, gebraj samping sawidak lima.
Dipareboetkeun koe Djaksa pidjimateun; kakara manggih ajeuna samping batan kieu aloesna.
„Djaksa nagara, koemaha, loehoer noe kami, oenggoelanana?"
„Lain masinikeun oenggoelan, meunang ninoen gila koe madoeng, montjoran beuti gadoeng."
„Kawon, Djaksa," nagara oersih.

3.

„Teu tarima kawon, tjoeang papandjang-pandjang kasang."
„Teteh, sok kabina-bina teuing, oendoer basa boedak keneh."
„Rea wangsoelan: gobang pondok pangetokan,
gobang pandjang pamantjasan."
Geus dioengkoelan kari saketokeun bae.
Tjlok toropong deui hareupeun Poerba sari; dibeubeutkeun, djepret, gebraj kasang toedjoeh laboehan kagoengan Poerba sari.
„Tjing, pandjang mana, pandjang mendi, nagara djeung oerang sisi."

(1) Pinasti diwaloerikeun teu hade metjoet moending koe njere laki, poesaka ti Poerba sari.

Tjek Djaksa: „Poerba sari reana toedjoeh laboehan, ditilik gila koe pandjang nja soteh teu boga wewenang kagoengan Mas Poerba sari."

„Koemaha, Djaksa, nagara loehoer noe kami oenggoelanana?"

„Lain masinikeun oenggoelan pandjangna."

„Da boeatan nagara mah,
bagedoegna koerang tinggoer,
tarik toendjang kendor pakan."

„Ti -sisi goenoeng-goenoengan,
tjarangtjang montjoran katjang,
hade eukeur njair bintjang,
boeatan Mas Poerba sari."

Ger oersih: „kawon, Djaksa kolot."

4.

„Teu katarima kawon, tjoeang palenggik-lenggik soesoe djeung si-adi."

„Teteh, sok leuih teuing wiwirang si-adi soesoe mah, koemaha dilenggik-lenggikna?"

Geus dioengkoelan kari saketokeun bae.

Diharewosan koe dewata: „Indji, geura nangtoeng toeroet bae."

Prak dikarembongan:

karembong tjawiri poetih,
ngareka loeareun krembong,
hoeloe soesoe noendjoek iroeng,
djoedjoeloek sasangga waroe,
ditilik gila koe loetjoe,
taja batan poetri boengsoe,
tetenger djadian agoeng,
hade keur pawarang ratoe,
taja batan Poerba sari,
pangaroeh teureuh noe pasti.

„Koemaha, Djaksa kolot?"

Oetama diawaskeun djiga karang hoeloe koerang kapoek, lepet djiga letah andjing.

Ger oersih: „kawon pangoeloe tandang nagara,"

5.

Teu tarima kawon, tjoeang pageulis-geulis, geura nangtoeng."

„Djoeng nangtoeng.

„Tjing, geulis mana, geulis mendi oerang nagara djeung oerang sisi, Djaksa, Poerba sari heula."

Tjek Djaksa:

Njai emas Poerba sari,
enja soteh oerang sisi,
hamo kalah kageulisan,
djalma beubeulahan boelan,
sesemplekan serengenge,
soesoeroepan bentang timoer,
geulisna kabina-bina."

„Koemaha, Djaksa kolot?"

„Saroea lendjangna, saroea geulisna mangka tetela nja ngadjaksaän, kawoewoehan pimotongkeuneun, dipotongkeun koe si-Lengser,

Tjek si-Lengser: „geulisna saroea, lenggikna saroea, lendjangna saroea; arina diawas-awaskeun aja keneh katjawadna saeutik bongkok meongeun."

Oersih: „kawon pangoeloe tandang nagara."

6.

»Teu tarima kawon, teu weleh ngadoe gawe, tjoeang papandjang-pandjang boeöek, pandjang mana, pandjang mendi, boeöek aing djeung si-adi."

„Teteh, leuih teuing, koemaha dipandjang-pandjangna?"

„Rea kawangsoelan, rea katembalan:

gobang pondok pangetokan,
gobang pandjang pamantjasan.

Geus dioengkoelan, kari saketokeun bae.

Aja sora tan katingalan: „Indji, geura nangtoeng, toeroetkeun bae."

Neut nangtoeng, gebraj didjambak koe dewata, braj boeöek ngoejoepoek di boemi, galing moentang pipitjisan.

„Tjing, geura djaksaän."

Tjek Djaksa: „Poerba sari teu njaho dipandjangna dihenteuna,

boeöek ngoejoepoek di boemi,
boeöek emas Poerba sari,
galing moentang pipitjisan,
ditilik gila koe pandjang,
nja soteh teu boga wenang,
ditilik gila koe herang,
di mendi teu rekna hajang,
hajang soteh ngawoelaän."

„Koemaha, Djaksa kolot?"

„Noe saoerang datang kana poendoek, noe saoerang deui kana tonggong; noe saoerang deui kana birit, noe saoerang deui kana tjetjekolan; noe saoerang deui ngaringkiwik djiga hingkik, noe saoerang deui gila koe koesoet."

Ger oersih: „kawon pangoeloe tandang nagara."

„Mama Lengser, rek ngoesoet-ngoesoet bae."

„Lain ngoesoet-ngoesoet djamak noe ngadoe ramboet, pangoeloe tandang, teu beunang diroeroentoet."

7.

„Teu tarima kawon, teu weleh ngadoe gawe, tjoeang paroeöem-roeöem boboreh.

„Pangoeloe tandang, geura njangraj peundeuj, bisi kawon, pangoeloe tandang nagara."

„Hajoe, adi, oerang paroeöem-roeöem boboreh."

„Teteh leuih teuing wiwirang si-adi, teu oemoem teuing, boboreh mah, koemaha diroeöem-roeöemna? Pati si-adi lega beurang lega peuting, pati moen patitis, kadjeun pati toedjoeh kali, padoe diajoenan goesti."

„Tangkoerak sia, rea kawangsoelan, ieu gobang pondok pangetokan ka noe genteng teoheun gado."

„Teteh, oelah dipisaoer, dek bae."

Diharewosan koe dewata: „Indji geura nangtoeng."

Neut nangtoeng.

Dieurihkeun boboreh kana oelakan, diasoepkeun ka djeroëun samping; Poerba sari dedel koe kaseuri, legedej pinoeh satjoepoe, malaoeng seungit ka manggoeng.

Ger dipareboetkeun koe Djaksa boborehna Poerba sari. Djaksa nagara ngareboet didjengkangkeun, blak nangkarak.

„Oelah ngareboet boboreh kami."

„Koemaha, Djaksa kolot?"

„Tatjan karoean."

Boeroedoel sagede beuti tjariang, batan pasti anggoer baoe aran sidahar sasawi hedjo sapotong.

Ger oersih, disoerakan: „kawon", bari noekang kabeh.

„Mo weleh ngadoe gawe, teu tarima kawon, tjoeang pakasep-kasep beubeureuh, sagorengna kami mah da djalma, tangkoerak sia mah sakasep-kasepna da loetoeng, henteu kasep-kasep teuing da loetoeng."

„Teteh, sok leuih teuing wiwirang si-adi, rampes, njerahkeun beuheung teukteukeun, tikoro gorokeun, pati moen patitis, kadjeun pati toedjoeh kali, padoe diajoenan goesti, batan diwiwirang teuing mah, koemaha dikasep-kasepna."

„Oetoen, geus meudjeuhna, teu oenggoet kalinian, teu gedag kaänginan."

„Rea wawangsoelan, katembalan kami mah da djalma, sagoreng-gorengna da djalma, henteu goreng-goreng teuing da djalma."

„Ti tadi ge teu wangsoelan doea tiloe, pati si-adi lega beurang, lega peuting, dikasep-kasepna da geus kitoe bakatna loetoeng."

Geus dioengkoelan kari saketokeun bae.

Ret njoreang Poerba sari ka Loetoeng.
Tjek sora tan katingalan: „Oetoen, geus mangsana."
Geledeg Loetoeng loempat ka aloen-aloen, diïring koe paradewata.
Ger disoerakan koe nagara: „loetoeng eleh."
Maroekankeun eleh koe nagara.
Datang ka loear gedogkeun, gebraj raksoekanana:

baranang sariga bentang,
hoeroengna sariga lajoeng,
kakasepan Goeroe Minda.

Djepret raksoekan dibeubeutkeun ka sanghjang batoe datar, djanggelek djadi djalma, djenengkeun Ki Bagoes Lemboe halang, ngahalang karatoeanana, saoemoer tapa saroepa bae gedena kasepna,

Top salopana oeroet wadah raksoekan toeroebna dibeubeutkeun, djepret djanggelek djadi djalma, djenengkeun Kidang panandjoeng.

Top sabeulah deui, djepret, djleg djadi djalma djenengkeun Gelap panjawang.

Sadjongdjongan tiloe kaopat salira radja; moen moending djadi sarakit, moen kembang djadi sapasang, kasepna saroepa, gedena saroea.

Tjek dewata: „Oetoen, oelah wara madjoe ka aloen-aloen didangdanan heula koe dewata, ditjawisan salawasna mo kakoerangan.

Rap noe dangdan:

anggona sorot bajabon,
dadamping toempal pajoedan,
disaboekan tali datoe,
meunangna djamang sakelat,
meunang makoeta paremas,
mengled anoe njoren doehoeng,
gogodong rombjang kantjana,
landean tajoeman anjar,
sarangka sasarenggatan,
sasamboengna tiloe poeloeh,
tatambalan lima welas,
tatap eloekna salawe,
kilang kitoe teu katara,
regana salawe joeta,
kilang kitoe ditedoenan,
da sae noe nganggo inja,
pendok koneng nganggo topeng,
ngageboer pamendak inten,
raweujan kembang djajanti,
lain djajanti mas kembang,
mas pitoe meunang ngalesoe,
mas sanga beunang ngagoebah,

emas meunang ngaleotan,
ngaroengkoep kana harigoe,
ngaroembaj kana kengkerang,
meulit kasorong kerisna,
ipis ramping koe dadamping,
genteng tjangkeng koe rarangken,
langkojang awak wajangeun,
kasep taja papadana.

„Oetoen, anak ing, bahajoe dipake lesoe, baheula dipake tapa, ajeuna datang ka mangsana. Baheula toeroen ti manggoeng djenengan Goeroe Minda Kahjangan, anak dewata tjikalna, titisan Goeroe Hjang toenggal, seuweu batara di langit; ajeuna salin djenengan, Goeroe Minda teu dipitjeun, djadi Goeroe Minda Patandjala, ratoe Patandjala seda, noe kasep ratoe sembawa."

„Oetoen, kami arek balik."

Wangsoel Goeroe Minda:

ngoesik-ngoesik noe keur tjalik,
ngobah-ngobah noe keur tapa,
neda pangampoera bae."

„Oetoen, oelah rea kasaoeran, mo hedjo lalakonna mo rambaj tjaritana, moen teu koe amboe koe sadoeloerna."

„Noehoen."

Terengteng baralik dewata ka sawarga loka manggoeng, boes ka panoenggoean, blas ka patapaän.

„Indji, koemaha, geus parele, mana loedeung ninggalkeun?"

„Soemoehoen tjekap."

„Soekoer."

Tjatoerkeun deui di nagara.

Ratoe rek madjoe koering ngiring pandeuri.

Katjatjang kolear angkat,
memeh angkat keupat heula,
bisi poegag nja ngalangkah,
keupat-keupeut rentang-rentang,
keupat gambalang-gambeleng,
djiga banteng toemambirang,
ngaran anggo djalma wenang.

Barang gok ewoeh ngakoe beubeureuh, moen moending djadi sarakit, moen kembang djadi sapasang; ngakoe beubeureuh ka noe ti heula, ngakoe dahoean ka noe pandeuri, ka Ki Bagoes Lemboe halang.

Breg tjaralik di pasamoan.

Ret Lengser njoreang, gebroeg toetoeroeboen ti paseban bari inget popogan siga djalma kasep, der ngadeg, sanagara madjar kasep kabeh.

Si-djompong noöng asoep sapotong, kabita koe noe montjorong oerang sisi, rek nongton noe kasep; teu kabagean samping, manggih loemping moending dipake samping, rekak-rekoek sada andjing oetah.

Ger kawon Indradjaja.

„Oelah kitoe-kitoe teuing."

Ger koering njisi sewang-sewangan.

„Mas kabene geura maseuk djangkar pageuh dioeger-oeger, wesi tihang panggoeng tekin wajang kadjenggoet toeang koekoentjoeng."

„Koemaha kasambatna toeang nami, geura pok pikonokeun, koemaha pitarimaeun, geura pok malik basa."

„Rampes simkoering dipoendoet nami, bala taja doea, sahidji keunana pasti:

Njai Emas Poerba sari,
Poerba sari ajoe wangi,
Kantjana ajoe dewata,
Dewata radjoena tapa,
Tapa emas tapa radja,
Mas tapa radja koesoema.

„Simkoering rek malik basa," tjek Poerba sari ka Goeroe Minda:

bahajoe dipake lesoe,
baheula dipake tapa,
da geus datang ka mangsana,
Oetoen soteh ka loetoengna,
boedjang soteh ka tjangkangna,
ari datang ka mangsana,
koe koeningan keuna poetih,
tambaga keunana bodas,
sakala salaki koering,
asoep goenoeng koering miloe,
sampean pigoeriangeun,
koering piïndangeunana,
ratoe anoe malik basa,
peso raoet gagang padoeng,
panjoekoer serang lambajoeng,
pamoepoe indoeng toeriang,
etem banget ka awak ing,
sor lepo eta noe mando,
parapat eta noe njembah,
kopo tjondong djeungdjing djoho,
taleot djeung talawoengan,
kehkel naek batoe toeroen,
kita daek kami poeroen,
goleah kana lahoenan,

tjalik dina bentjing bitis,
dioek dina poendoek toeöer,
eukeur patimoe nja semoe,
eukeur djongdjon sosonoan,
noe kasep reudjeung noe geulis,
ditjioem diembe lanang,
ditjioem diloedat-ledot,
koetil linjih radang lesang,
sot lesotkeun tjag etjagkeun,
matak ageung singsireumeun.

„Goesti sembaheun, agoeng paraloen, widi teu widi, disoehoen widina, rek amit males ka soenan teteh."

„Owah, eta toeang adi, geulis mangka toetoeg geulisna, poetih mangka toetoeg poetihna."

„Goesti sembaheun, teu kawawa noe njeri dipoelang njeri."

„Hade, oelah kalajanan bae."

Tjedok njembah, indit sampean djarangkang, lap poho.

Tjag ditjandak ramboet Poerba rarang, gedeboeg dioeleng, digoegoesoer bari dipetjoetan.

Ngadjerit maratan langit, ngotjeak maratan desa.

„Kami tarima males hoekoem, noe njeri dipoelang njeri, noe moha dipoelang moha."

„Adi, oelah dikieukeun, radja banda katoet bala njerahkeun inja."

„Montong diserahkeun, ti baheula nagara aing, teteh ngan kapihapean.

„Adi, katimbalan ti rama ti amboe, adi, njoehoenkeun pertobat."

„Moen hajang njaho, baheula waktoe diboeang tanpa timbalan."

„Adi, menta pertobat, menta dihiroepan, adi?" Bari ngoesap koe tjongo boeoek kana dada Poerba sari bari pertobat.

Sot dilesotkeun, tjag kelingan deui.

„Bagea noe tjalik."

Terengteng moeatkeun sembah.

„Noen goesti sembaheun, neda agoeng paraloen, pandjang pangampoera, kelat kapohoan doana toeang adi."

„Sakitoe ge meudjeuhna noe males mah oetama."

Brek soedjoed.

„Adi, menta hiroep bae."

„Ari kersa djadi pangawoer hajam?"

„Kari koemaha pangersakeun si-adi,"

„Ing dalem sadjongdjongan hajam koedoe diangon."

Noe saoerang deui: „adi, padoe diakoe bae."

„Ari kersa djadi pangawoer meri?"

„Kari koemaha pangersakeun."

Noe saoerang deui: „adi, menta hiroep bae."
„Ari kersa djadi pangawoer soang?"
„Kari koemaha pangersakeun."

Noe saoerang deui: „adi, padoe menta hiroep bae"
„Ari kersa poerah noetoe, ngedjo, djadjabroeg, sasapoe karang, tamba tjape top kana tinoeneun?"
„Koemaha kersa, adi."

Noe saoerang deui: adi, menta hiroep bae?"
„Ari kersa mitjeunan tai koeda, tai moending, poerah ngangon, tamba tjape top kana djoedjoetaneun."
Anoe limaän:

tamba toendoeh ngadjoedjoetan,
tamba tjitjing ngangon moending,
tamba tjape ngangon embe.

„Baheula, waktoe nalangsa, ngan teteh Emas Poerba leuih loemajan, ka soenan dahoean, ka Ki Bagoes Lemboe halang; diadegkeun papatihna Ki Bagoes Lemboe halang."
„Teteh teu bisa moelangkeun tamba."
„Adi tarima sakitoe ge pira-pira, da baheula teu meunang eman."

Kedep njoreang Indradjaja, djarangkang toeroen ka aloen-aloen.
Reup geuneuk toeang pameunteu, rep djiga toeang salira, ngeng dedengeanana, gaor nangtang kekedoek bari gagamboel: „ih! toeroen! soegan aja maoeng dikoengkoeng, badak ditjangtjang, banteng dirante; tjoeang tepoeng adoe laoeng, tjoeang keteng gegedengan, tjoeang perang djeung dewek; mas kabene, dewek dibojong kabeh."
„Noen, goesti sembaheun koering, rampes, reungeukeun, lain roekroek, lain manoek, lain tjongtjorang disada, lain tjoemeloek ngadjak njatoe, lain goemantawang ngadjak madang, noe tjoemeloek ngadjak poepoeh, goemantawang ngadjak hilang; goesti, rampes, tandangan."
Owah, toeang adi, moen tjalik mangka toetoeg tjalikna, tetep mangka toetoeg tetepna, oelah oenggoet kalinian gedag kaänginan."
„Padoeli naon, teu kitoe ge papantesna nanggap mamaos; ingkeun bakal nandangan Ki Patih Lemboe halang."
„Noen, rampes soenan dahoean mangka eling kana djisim, noen, rampes, geura tandangan:

„Oelah rek oendoer da bagoes,
oelah rek weleh da kasep,

bisi djadi banda deungeun,
bisina kasamboet deungeun,
ingetkeun djeneng si-adi,
montong diëling-elingkeun,
eling-eling sapandjangna."

Djarangkang toeroen; „meudjeuh nja nangtang nja aing kamarang hideung tandangna sanak wargana."

„Ih, kirik teh, njampeurkeun ka dewek ali loklak kade ninggangna, meunang njoetjoek dadapkeun.

„Ka dieu kana koelit dingding poerasani, kana paranti baradja kokotak."

Djebet kana kongkolak mata teu ngitjeup-ngitjeup atjan.

„Kirik teh kandoelan."

Djebot deui.

„Kirik teh bangor."

Djebet deui, merenges bae ka kasepanana; sedekkeun teu obah-obah atjan. Balikeun deui ka Patih Lemboe halang, geret teu obah-obah atjan.

„Kirik teh djangkaran, koerang tanaga."

Balikeun deui ki patih, derekdek geret, teu obah-obah atjan.

„Montong perang djeung dewek, lain lalaki mah."

Woewoeh poendoengna patih ngadoger, oenggoet di loehoer, gedag di handap, ngembang dadap ngoletjer. Gedeboeg djoeringkang satoetoep aloen-aloen, ditindihkeun tjangkang keupeulna. Djebot korongna sagede toewoeng tjangkang korong asa kosong, tjeblok disoedoek koe doehoengna Patih Lemboe halang.

„Rambetoek teh njeuseup, lanjap-lanjap temen."

Dirambetoekeun bae; tjeblok datang ka doea kali.

„Reungit teh njeuseup."

Tjeblok datang ka tiloe kali, seblak sapat, toeloej beuheungna Indradjaja digagantingkeun; bloes ka hareupeun Goeroe Minda.

„Noen, goesti sembaheun, ngahatoerkeun gagantingna Indradjaja."

„Ki Patih Lemboe halang, oelah dikitoekeun toenggal kaoela aing, hiroepan deui, soegan beunang ditaloekkeun."

Gagantingna rada kabendonan, djoet toeroen dihiroepan deui:

tjoendoekkeun atma ti kidoel,
datangkeun atma ti wetan,
asoep bajoe ka koeroengan,
entik lilir renghap tjarang,
koelimis tanpa lelenga,
abang lambe tanpa nginang,
djanggelek waloeja deui.

„Menit temen nja deudeuleuan."

„Meureun menit modar tanpa karoehan, koemaha piangkeuheun, rek ngawoela?"

„Koemaha tingkah ing ngawoela?"

„Broek soedjoed ngawoela ka boemi, tanggah ngawoela ka langit."

„Ngabatjokak goletak serah bongkokan, landean hoeloe lisoeng, gogodong djeungdjing tjondong, pamendak loeloempang tjopong."

„Tah, kitoe tjirining ngawoela, hoetang koedoe bajar, ngindjeum moelangkeun."

„Karsa pake pangarit?"

„Koemaha pangersakeun."

Pangnjieunkeun tjarangka satangtoengna, gede sadeupa mider, dibahanan arit timah.

Indradjaja djadi pangarit; ngarit tatjan meunang djoekoet disoesoelan, Lengser noe ngapalaän.

Poerba sari Goeroe Minda malebet ka padaleman, toewoeh ratoe babar tapa datang ka mangsana.

Meunang dirioeng koe geloeng,
meunang direndeng koe tjangkeng,
noe lendjang pada ngadjadjar,
noe denok pada ngaronjok.

„Mama Lengser, baheula, waktoe nalangsa Mama Lengser noengtoen toewoeh, ngadjajak bagdja, noe ngora teu bisa moelang tamba, Mama Lengser, djadi kokolot nagara:

nganjahokeun sagedena,
mangka beunang diandelkeun,
ngoeroes bisana nagara,
pananjaän sarerea,
djeung patihna Lemboe halang."

LIII.

Neda agoeng nja paraloen,
neda pandjang pangampoera,
ngoesik-ngoesik noe keur tjalik,
ngobah-ngobah noe keur tapa.

Tjatoerkeun di manggoeng, tjarita di kahjangan.

Soenan amboe teroes panon batan katja, salawasna katingali, si-Oetoen geus toewoeh ngadeg ratoe, babar tapa malebet di padaleman Goeroe Minda Poerba sari.

Tjek saoer Soenan amboe: „geus meudjeuhna ditoeroenkeun ka nagara leuit toedjoeh ngabandoeng."

Tjek Boedjangga: „rampes sadjiad sakersana."

Boedjangga noe leuih pangawasa dioelang bae; derekdek leut sapangeusi di pipir goenoeng; paseban, gedong, toeroen kabeh, koempoel kabeh ka nagara; ngiring leuit tinggal tatapakan.

LIV.

Tjatoerkeun di nagara.

Teu djamak ratoe koe tjadoe,
teu djamak menak koe tjatjad,
kapoelih batan sasari,
kalandja batan baheula,
soegih moekti rea boekti,
beurat beunghar rea banda,
rea banda katoet bala,
pendok saratoes disoehoen,
pendok salawe diteëp,
lain beunang ngala boeroeh,
lain beunang tjari oentoeng,
lain beunang badog rampog,
pamahoegi paranjai,
pamere paratjawene.

Baheula keur dititihan koe Poerba rarang nagara Pasir batang, ajeuna salin djenengan, geus toewoeh Poerba sari, salinanana djenengan nagara Pakoean kalangan; tjikal wiwitan ngadjadi wekasan ngoeroes nagara.

Ger noe soekan-soekan:

doer bedilna bet tinggarna,
morobot pestol pamoran,
bedil tinggar kalantaka,
geledeg mariem dalem,
bedoeg tamboer tiloe poeloeh,
seah tarompet sawidak,
siga srengenge ti langit,
tangara radja papadjar,
pangaroeh ratoe keur toewoeh.

Soekan-soekan ngawonkeun Poerba rarang.

Ngadingding koetana beusi,
ngagenjas koeta tambaga,
ngempoer koetana paroenggoe,
beusi direkakeun moending,
tambaga direka koeda;

wongwonganna di karaton,

paroenggoe direka maoeng,
tetenger di lemah loehoer,
wongwonganna di karaton,
salaka direka merak,
emas direkakeun boedak,
ditilik djiga njaliksik,
diteang djiga njoreang,
tetenger di lemah loehoer;

wongwonganna di karaton,
kalitjangkas djangdjang emas,
tikoekoer djangdjang paroenggoe,
titiran djangdjang salaka,
tetenger di lemah loehoer;

wongwonganna di karaton,
njoreang ka tebeh loear,
ngarekakeun gadjah depa,
direkakeun maoeng singa,
ngalirik kana palipir,
ka loehoer direka koentoel,
di teoh direka bango.
di tengah direka djalak,
sigana pasampeur-sampeur,
tetenger di lemah loehoer;

wongwonganna di karaton,
direkakeun heulang ngapak;

wongwongan poetjoek ing koeta,
Poerba sari Goeroe Minda,
geus saroea katoewoehan.
geus beak nja panasaran,
taja kahoetanganana.

noe ti kaler njembah ngidoel,
noe ti kidoel njembah ngaler,
noe ti koelon njembah ngetan,
noe ti wetan njembah ngoelon,
geus gilig djadi sahidji,
pepek geus langgeng waloeja,
pada saroea sampoerna.

Oetama noe ngalakonkeun,
oetama noe dilakonkeun,
saroea teu naha-naha,
kari salametna bae,
katoet djeung anoe noelisna,
sarta djeung anoe ngarsakeun.

Ditoenda.

والله اعلم

INHOUD.

No. blz.

Dan houden Poerba sari en Poerba rarang een zevenvoudigen-wedstrijd, die ten nadeele van de laatste uitvalt. Vervolgens meten zich beider gelieven in welgemaaktheid; de Loetoeng blijt in de minderheid.

Thans echter is zijn tijd vervult; de goden gedogen, dat hij zijn apenhuid aflegt en als Goeroe Minda te voorschijn treedt.

Onmiddellijk wordt hij door het landsvolk gehuldigd en tot vorst aanvaard; hij verandert zijn naam in dien van Goeroe Minda Patandjala, den gelukzaligen vorst Patandjala.

Poerba rarang en haar vier zusters worden tot veehoedsters vernederd; Indradjaja wordt grasnijder en moet zich van een looden mes bedienen.

Poerba leuih evenwel wordt beloond en den Patih tot vrouw gegeven; Mama Lengser wordt plaatselijk hoofd.

LIII. De wijzen doen Poerba sari's paleis en rijstschuren naar de stad verhuizen. 241

LIV. De naam der stad zal voortaan Pakoean kalangan zijn. Het land viert feest wegens het huwelijk van Poerba sari en Goeroe Minda. 242

EUSINA.

# SINDIR'S.

| Blz. | Sisindiran. | Slagwoord. | Beteekenis. |
|---|---|---|---|
| 5 | Bage dawĕg kĕmbang djambe. | majang. | kamajangan. |
| 51 | Bakalna panimba nila. | tjarog. | tjaroge. |
| 51 | Bakalna panjioek taroem. | gajoeng. | kajoengjoen. |
| 12 | Bangkong lodor, tjatjak lewaj. | kadal. | halal. |
| 51 | Beunjing meulit kana kai. | darangdang. | dangdan. |
| 87 | Intjoe boeboe paranakan sair bintjang. | lambit. | amit. |
| 51 | Kondang njampaj kana dahan. | darangdan. | dangdan. |
| 95 | Kapadoeng patjoel. | bawak. | bawa. |
| 60 | Kĕmbang njangsang dina tarang. | tarĕtĕp. | tĕtĕp. |
| 5 | Kĕmbang tjalik dina tjĕpil. | soesoemping. | soemping. |
| 55 | Lĕboeh baoer binih bae. | widjen. | idjen. |
| 17 | Mareman di sajang hajam. | sieur. | balieur. |
| 30 | Ngadjĕboeg ngadjangkar haoer. | akar. | djangkar. |
| 17 | Nja koetoe di hoeloe sapoe. | sieur. | balieur. |
| 57 | Nja pare sabeulah tjaeng. | samadea. | sĕdja. |
| 104 | Njarangka obat. | bĕdil. | njoengkĕdil. |
| 48 | Oelam batoe. | warangan. | piwarangan. |
| 56 | Pĕntil hiris. | kĕpokan. | kapok. |
| 56 | Roaj ngora. | kĕpokan. | kapok. |
| 97 | Senggal hideung. | lele. | parele. |
| 30 | Seureuh beureum nanggeuj tangkaj. | etek. | tjetek. |

| | | | |
|---|---|---|---|
| 106 | Soemoer katoeroeban njiroe. | ebeg. | baregbeg. |
| 39 | Soerakna ngadahan tjaoe. | ponggol. | onggol²-an. |
| 8 | Sok hanteu ngagadjah reuma. | landak. | dadak. |
| 8 | Sok hanteu ngamoending pasir. | badak. | dadak. |
| 61 | Tamiang meulit ka bitis. | kaloempoehan. | katĕmpoehan. |
| 5 | Tikoro kotokeun, tjareham hajameun. | patjok. | pok. |
| 12 | Toetoep djoeroe oempak lintjar. | tambal. | tembal. |
| 57 | Toetoep djoeroe oempak lintjar. | tjoak. | waktja. |

# Opmerking bij de Woordenlijst.

Door de benoeming van den heer D. ARDIWINATA tot redacteur voor het Soendaneesch bij de Commissie voor de Volkslectuur alhier, heb ik de gelegenheid gehad, de Woordenlijst, juist vóór het afdrukken, ook nog eens met dezen inlandschen taalgeleerde door te loopen, hetgeen daaraan in menig opzicht ten goede gekomen is.

Hem voor zijn welwillende opmerkingen hier alsnog openlijk dank te kunnen zeggen, is mij een aangename plicht.

Het nummer achter het woord wijst de bladzijde aan, waar dit voor 't eerst voorkomt.

Vergelijk bedoelt: vergelijk COOLSMA i. v.

Bij te voegen bedoelt: eveneens bij COOLSMA i. v.

Zie: verwijst naar de Woordenlijst zelf.

# WOORDENLIJST.

## A.

**Abang,** 149, Jav. rood; ook *bang; ngĕbang,* chemisch ontkleuren van oude batikans met *tji-sapoe* en daarna opnieuw rood verven.

**Abig-abig,** 37, van geplette bamboe gevlochten horde tot omwanding enz.; ook = *ampig.*

**Adĕg,** 141, bij te voegen: *adgĕan,* lijf, lichaam; *saădĕgna* = *sadirina; sapangadĕg manehna.*

**Adjĕg,** overeind staan, zie *pantjoeh.*

**Agreng,** 170, = *rame; araloes.*

**Akma,** 45, = *soekma; bajoe.*

**Alam,** 3, bij te voegen: *alam padang poë pandjang,* waaronder verstaan wordt: ten tijde dat de wereld nog een kale vlakte was en de dagen nog geen vasten duur hadden, m. a. w. in het tijdperk vóór de schepping, de chaos.

**Alap-alap,** 31, een witte, op visch azende valksoort.

**Ambrin,** 143, geheel op, kaal, ledig, bijv. een boom, waarvan de vruchten geplukt zijn; ontvolkt, o. a. *moen geus poekoel doeawĕlas pasar teh ambrin.*

**Ampeuj,** 37, = *deukeut.*

**Ampoel,** 33, = *hampang; ngamboel?*
II, *ampoel-ampoelan* op en neder geheven worden van lichte voorwerpen, bijv. gelijk een kurk dansen op de golven.

**Anggara,** 199, *poë anggara,* Dinsdag.

**Angekleng,** 106, zich op een hooge plaats zetten, van daar: *angoekloeng,* trots.

**Apoes,** 149, snoer, singel.

**Arih,** 2, *ngarih,* broeien van de half gare rijst met heet water na het eerste stoomen; na de tweede stooming heet dit *ngakeul. Pangarih,* houten spatel, waarmede men water en rijst dooreenroert.

**Aroeb,** 208, *aoeb.*

**Astagina,** 235, achthoekig.

**Atjin,** 4 = *beuki;* II *sĕnĕng.*
Regel 19: Njai Ogem enz. luidt vertaald: N. O., die er maar behagen in vond, een karbouwendij in haar wangzak te houden en zich de lippen met een versleten mat af te vegen, had neus en oogen in één vak gelegen, slechts zeven haren ombuigend door volte van luizen; haar buik vertoonde rimpels als de rollers van een weefgetouw en diende tot nachtverblijf van wandluizen.

**Awat-awat,** 27, uitgestrekt en kaal van een veld, landstreek; *tĕgal siawat-awat* wordt ook gelijk gesteld met *tĕgal setra;* zie *setra.*

**Awĕn,** 189, = *goepaj; ngagoepaj.*

**Awir,** zie *oear-awir.*

**Awoen-awoen,** 64, de wolken, het uitspansel.

# B.

**Babah,** 2, bij te voegen: IV, dik vloeibaar, slijmerig vocht zooals: *dahdir, leugeut.* V, *babahan,* woonplaats; vermoedelijk dialectisch voor van *bawah, bawahan.*

**Babajon,** 235, verklaard met adellijke eigenschappen. Stam *bajoe.*

**Badag,** 146, bij te voegen: II = *gĕde.*

**Bagbagan,** 15, brugje; *sasak leutik leuih roebak ti manan tjoekang.* II, de dwarslatten, die den vloer dragen van een op neuten en korte posten staand huis.

**Bagĕdoeg,** 232, 't stampen van *kapas* om deze soepel te maken, vóór men er draad, *kanteh,* van spint, echter alleen toegepast tot het weven van *kasang.*

**Bakbĕk,** 146, = *dagdoeg,* klanknabootsing.

**Balon,** 45, zie: *pĕlok.*

**Bandaleut,** 11, *ngabandaleut,* in gelederen achter elkaar gaan. Vergelijk: *leut.*

**Bangawan,** 115, groote rivier.

**Banjoe,** 6, Jav. = *tjai.*

**Barangsang,** 140, verklaard met *bidjil napsoe,* bijv. verlies in 't spel; II = *baringsang,* onbehaaglijk door de warmte.

**Barĕntik,** 54, glinsteren, schitteren.

**Batoer,** bij te voegen: II, plint, rollaag; *binatoer,* op een rollaag staande, van een plint voorzien, enz.

**Bĕbĕnting,** 205, bij te voegen: II = *bĕbĕngkoeng,* sluitverband, dat een vrouw na de bevalling aangelegd wordt.

**Bebet,** 18, Jav., soort, slag van.

**Bĕdang,** 13, aanmatigend, eigenzinnig, koppig en daarbij lomp en grof. Vergelijk: *bĕdĕgong.*

**Bĕdjog,** 143, oud en versleten.

**Bĕdoeg,** 141, bij te voegen: *ngabĕdoeg,* slechts tot *tĕngange* = 12 uur, dus ½ dag arbeiden; *kabĕdoegan* door de *magrib-bĕdoeg* overvallen worden, zoodat men uit moet scheiden met hetgeen waarmede men bezig is, daar later te arbeiden *pamali* heet.

**Bĕlĕngong,** 125, = *songong,* lomp, onbeschaafd.

**Bengbat,** 9, I = *goda.* II *sabengbatan* = *sakeudeung.*

**Bengkel,** XLII, tapsteel van een *kaoeng*-palm, t. w. de derde, die uitkomt.

**Bĕngkĕr,** 2, bij te voegen: II = opperste, voornaamste, eerste onder gelijken. Vergelijk *wĕngkoe 2.*

**Bĕngkoeng,** 105, bij te voegen: II, *bĕbĕngkoeng,* zie *bĕbĕnting.*

**Bĕk,** 29, een harden slag met iets geven.

**Bĕkek,** 87, nauwsluitend, spannend; ook gelijk *pĕndek.*

**Bĕkok,** 45, veest, scheet; *ngabĕkok,* tegen iemand een scheet laten, beveesten.

**Bewara,** 125, = *ngembarkeun*; *bedja, ngabedjakeun.*

**Binang,** 150, een soort van lans.

**Binatoer,** 86, zie *batoer.*

**Bingbin,** 10, een kleine, wilde pinangsoort, waarvan de bladeren o. a. tot het vervaardigen van *hateup* gebezigd worden.

**Bintang,** 17, k. p. = *dĕleh* = *deuleu.*

II, houten bord gelijk een *rampadan*

**Biring,** 150, greep, handvat.

**Bleg,** 102, = *siga.*

**Bobokong,** 100, de rug even boven de stuit.

**Bodang,** 202, een groote *tjarangka,* ook *bodag* genoemd.

**Boedha,** 210, *poë Boedha,* Woensdag.

**Boekoe,** 9, bij te voegen: II, verbinding, gewricht, ook in den zin van tijdsgewricht = *mangsa*; zie *woekoe.*

**Boendjal,** 171, uitspuwen van sirihspeeksel, ook *boetjal; ngaboendjal; ngaboetjal.*

**Boengboengdelan,** 50, = *bobondelan.*

**Boerĕj,** 2, II, overdrachtelijk ook: aanvallig, lief.

**Bobondelan,** 10, een boomsoort waarvan de bast tot leerlooien wordt gebezigd. De vruchten worden gebruikt om den buik van kinderen, die aan moeilijken stoelgang sukkelen, te bestrijken; de vruchtinhoud wordt tegen het zelfde euvel inwendig gebruikt. Zie *boengboengdelan.*

**Bongbong,** 31, bij te voegen: II, hol. III, bezweringswoord bij verslikken. IV = *ngabongbong,* volstoppen, volproppen; *oelah sok ngabongbong teuing soengoet sia.*

**Botoh,** = *lintoeh.*

**Bongkol,** = *bengkel.*

**Brĕgĕdĕg,** 50, *ngabrĕgĕdĕg,* wegsleuren, voortsleepen.

# D.

**Dadali,** 96, = *manoek dadali bodas;* ook witte magie?

**Dadara,** 176, naam van een weef? patroon.

**Dagangan,** 157, beteekent hier de borsten.

**Dahalal,** 142, samengetrokken uit *nĕda halal.*

**Dahoeng,** 153, *ngadahoeng* = *ngadaweung.*

**Dajang,** 208, oorspronkelijk vereerend woord voor meisje, vrouw.
II titel der vrouwelijk gedachte voorwerpszielen.

**Daksina,** 96, I Zuiden.
II *Poerwa daksina,* verklaard met *wiwitan djeung wĕkasan.*

**Damo,** 21, = *dapon, soepaja. Kadjeun njĕri damo geulis* = *soepaja geulis, dapon geulis.* Ons: wie mooi wil zijn, moet pijn lijden.

**Dampit,** 6, een groote boomsoort.

**Dangdeung,** 139, *tĕpi, dongkap.*

**Dano,** 21, Skrt. **dânoe**, vijver, meertje, plas.

**Danoe,** 172, Skrt. **dhanoe** boog, boogschutter; in het in den tekst gebezigd verband niet verstaan.

**Darangdan,** 51, I = *mangandeuh.*
II, bladerlooze boom (Karawang).

**Datoe,** 149. *tali datoe,* eigen geweven gordel; komt heden niet meer voor als verdrongen door geïmporteerde gordels.

**Dawĕg,** 5. I *soemangga.*
II = *doeĕgan.*

**Dĕk,** 7, = *deuk, dek, daek.*

**Dĕkĕr,** 132, *prak;* ook *pek.*

**Dĕrak,** 200, *ngadĕrak,* opdisschen.

**Dĕrma,** = darma.

**Deungdeung,** 5, naar iets of iemand komen zien; iets opnemen: in de *sindir* ook = *ioeh* en *sakeudeung.*

**Deukdeuk,** 190, met zijn velen toeschouwen.

**Ditoenggoeloeng,** 10, samentrekking van *diitoeng-digoeloeng*, iets gelijktijdig tellen en oprollen.

**Djabrag,** 38, = *gagabah*; *djabrag-djabroeg*, idem.

**Djabroeg,** 38, bij te voegen: II = *djabrag*.

**Djadjim, Ar.** 201, = *pasti*. Ook *tangtoe*.

**Djag,** 4, werkw. tusschenw. voor onderbreken.

**Djaletong,** 108, zie *djoelat*.

**Djambraolang,** 39, allerlei Uilenspiegelstreken uithalen = *djamboerang* = *djamboeraoel*.

**Djanapria,** 64, Skrt. beroemd en vermaard.

**Djanggaong,** 90, opwaarts gericht; *ngadjanggaong*, oprichten, overeind stellen.

**Djangdji,** 18, bij te voegen: II = *asal, dapon* bijv.: *ih, maneh mah njokot teh, djangdji noe aja bae*.

**Djarĕgdjĕg,** 147, staanders; hier de bedstijlen.

**Djĕboeg,** 30, bij te voegen: *ngadjĕboeg*, groot bijv. de wortels van de *awi haoer*.

**Djĕbrog,** 117, reeds groot, opgeschoten, van kinderen, doch alleen in verwijtenden of smalenden zin gebezigd. Bijv. *naha, sia geus djĕbrog-djĕbrog hĕnteu daek barang gawe noeroetan deungeun*.

**Djĕdoed,** 90, uitrekken; *ngadjĕdoed*.

**Djĕngleng,** 146, *ngadjĕngleng* prachtig, grootsch van een woning.

**Djĕnoek,** 141, talrijk, veelvuldig.

**Djĕntrong,** 205, klanknabootsing van het stooten met een staaf op iets hards.

**Djĕpoen,** 107, verklaard met *aloes*.

**Djeug,** 4, werkw. tusschenw. nederzetten; *djag*.

**Djimpo,** 3, groote vierkante doek om iets in te bergen en mede te dragen, gelijk bijv. in gebruik bij de theepluksters, *wawalon*.

**Djodjode,** 8, op min beleefde wijze iemand iets aanbieden, mededeelen.

**Djoeblĕg,** 2, bij te voegen: II *ngadjoeblĕg* aan stille krankzinnigheid lijden bijv. door maar doelloos te zitten staren.

**Djoelat-djaletong,** 108, half blank gelaten, half gebatikt, alleen als rijmwoord in gebruik.

**Djoeroeloeng,** 26, klanknabootsing; *ngadjoeroeloeng*, in den gebezigden zin: een drol draaien.

**Djompong,** 156, slaaf, dienaar zoowel mannelijk als vrouwelijk.

